Uning hayotidagi eng og'ir davr 1582-yildan 1586 yilgacha bo'lgan to'rt yil edi, U 1581 yilda Bordo shahrining meri etib saylandi va o'z vazifalarini bajarishga buyruq oldi. Sharafli, ammo erkin va notinch merlik lavozimi Montenni fuqarolik urushi paytida ehtiroslarni tinchlantirish, ziddiyatlarni bartaraf etish va qon to'kilmasligi uchun barcha aql-zakovati, taktikasi va diplomatik qobiliyatini ishga solishga majbur qildi. Bu haqda o'sha yillarda hukmronlik qilgan qirol Genrix III o'z nomzodidan mamnunligini bildiradi va Montenga o'z vazifasini kechiktirmasdan boshlashini buyuradi.

1588 yili Parijda "Tajribalar" asarining uch kitobdan iborat to'liq nashri chop etiladi. E'tiborlisi, mutafakkir umrining so'nggi kunlarigacha mazkur asar ustida ishlaydi, kitobning dastlabki 2 jildi 1580 yilda Bordo shahrida nashr etildi. Bu vaqt oralig'ida Montenning o'zi ham kutilmagan notinch voqyealar girdobiga tushib qoladi. Bordo shahrini nazorat qilish ham shaharning quyi tabaqasidan bo'lgan isyonkor guruhlar qo'liga o'tib qoladi, qirol Genrix III va uning atrofidagi mulozimlari najot istab Parijdan bosh olib ketadi. Mishel Monten ham dastlab ma'lum muddat oralig'ida Shartr va Ruan shaharlarida yashaydi, keyinroq poytaxt Parijga qaytib keladi. Biroq bu yerda uning "katolik ligasi" tarafdorlari tomonidan hibsga olinishi va Bastiliya qal'asida garovga olinishi bilan yakunlanadi. Keyinchalik, yaxshi insonlar sharofati tufayli qamoqdan ozod qilinib, qirol tomonida turib "katolik ligasi" tarafdorlari bilan muzokara olib borishda qatnashadi.

Muzokaralar davomida uning donoligi, muloyimligi va sarkardalik xislatlari Mishel Monten uchun yana qirol saroyiga, davlat xizmatiga kirishga yana bir marta yo'l ochadi. Monten o'ziga sodiq qolgan holda ota-bobolarining qal'asiga qaytib, "Tajribalar" asarini "Yuqori lavozimning uyatchanligi" nomli bob bilan to'ldiradi va unda mutafakkir quyidagilarni yozadi: "Hokimiyat va itoatkorlik men uchun jirkanchdir. Baxtsiz hodisalar va qiyinchiliklarga duchor bo'lmagan inson shijoat va quvonchni jasoratli mukofot sifatida talab qila olmaydi. Hamma narsa sizning oldingizga egilib turadigan kuchga ega bo'lishi juda achinarli taqdirdir", - degan xulosaga keladi.

Bir qarashda Monten falsafasi qandaydir g'alati, g'ayritabiiy va odatdagidan boshqacha ko'rinishga ega. Mutafakkirning qonunlar, axloq, din haqidagi barcha dalillari kundalik hayot voqyealari tavsiflari bilan almashtiriladi. Monten o'quvchini qalbiga yaqin joylarga olib boradi, uning qiyinchiliklari va odatlariga ishonadi va u hatto aybga loyiq ko'rinadiganlarni ham yashirmaydi. Bularning barchasi jiddiylik va mas'uliyat hissi bilan amalga oshiriladi. Odamlarning qanday ko'rinishda bo'lishi muhim emas, u rostgo'y bo'lishni istaydi, boshqalarni o'zini tuta bilishga va boshqalardan ustun bo'lmaslikka chorlaydi va o'zi bu qoidalarga birinchi bo'lib amal qiladi.

Mutafakkir umrining so'nggi kunlarigacha "Tajribalar" asari ustida ishlaydi va vafotidan uch yil o'tgach, ya'ni 1595-yili kitobning to'ldirilgan varianti e'lon qilinadi. Monten kitobi janr nuqtai nazardan o'sha davrning rasmiy ilmiyligiga qarama-qarshi edi. Lotin tili hukmronlik qilgan bir davrda bu kitob fransuz tilida yozilganligini va muallifning lotin tilidagi nihoyatda yuqori ta'lim saviyasi, shu davrdagi universitetlarning falsafa va ilohiyotshunoslikdan dars berayotgan o'qituvchilaridan ustun bo'lganligini ta'kidlash lozim. Uning "Tajribalar" asari faqatgina adabiy-falsafiy janrda yozilgan risola, avtobiografiya yoxud kundalik emas. Aksincha, bu asarda Monten muammoni o'ziga xos usulda qo'yadi va esse ko'rinishda bu dunyo, hayot, inson taqdiri borasida o'zining fikr-mulohazalarini aks ettiradi. Bu bilan muallif o'tmish va bugungi davrning turli xil tarixiy dalillar aspektida, turli xil yosh va sharoitdagi odamlarning turmush tarzi va urf-odatlari, madaniy darajasi va jamiyatdagi mavqyei haqidagi mulohazalarini o'rtoqlashadi. Hattoki, boblarning sarlavhasi, ularning mazmuni, ichki ketma-ketliklari, epizodlar, mulohazalar o'rtasidagi bog'liqlik ham kitobxonga har doim ham ravshan bo'lavermaydi.

Mazkur asar bilan dastlab tanishgan insonga asarda eng muhim ichki birlik yo'qday tuyulsa-da, biroq asar tashqi tomondan bezaklangan shakl bilan emas, balki ichki fikr birligi, fikrlovchi subyektning birligi bilan belgilanadi. Bu aynan uning mulohazalari, ichki muloqoti, yana kimgadir ozgina murojaat qilganligi va muallifning shaxsiyatida – "Tajribalar" asari sahifalarida paydo bo'ladigan barcha qarashlar tizimining asosiy yadrosidir.

1613-yili Jon (Jovanni) Florio huquqshunos Montenning asarlarini ingliz tiliga tarjima qildi. Montenning diniy qarashlari cherkov tomonidan keskin qoralandi. 1676-yili Vatikan "Tajribalar" asarini ta'qiqlangan kitoblar ro'yxatiga kiritdi. Shunga qaramay, XVII asrda uning asarlari e'tibordan chetda qolmaydi. Vilyam Shekspir, Jan de Labryuyer, Blez Paskal kabi yetuk yozuvchi, faylasuf va olimlar uning g'oyalarini davom ettirdilar. Monten ijodida ayrim tushunchalar bir-biriga qarama-qarshi qo'yiladi. Ishonch va shubha, iymon va sabr, mo'tadillik va ehtiros, jasorat va ehtiyotkorlik, qonunga rioya etish va uning ustidan kulish, o'rnatilgan tartibga bo'ysunish va adolatsizlikni his etish shular jumlasidandir. Unga xos bo'lgan yagona ziddiyatsiz hissiyot, bu – o'zining ma'naviy itoatkorligi edi.

Faylasufning skeptikligi barcha mavjud bilimlar bilan bog'liq holda aqlni ishlatib tahlil qilishni maqsad qilib qo'ygan. Shu munosabat bilan u o'zini ayamasdan, "Tajribalar" asari doirasida o'z- o'ziga baho berish jarayonini o'tkazadi. Bizningcha, aynan mana shu jarayonda mutafakkir: "Men nimani bilaman?" deb savol beradi. Bu savol o'z navbatida "inson bilimlarining ishonchliligini aniqlashga qaratilgan skeptisizmning

mohiyatidir". Shuningdek, tabiat va uning elementi bo'lmish inson koinotning bir qismi bo'ladimi, degan savolni o'rtaga tashlashga arziydi.

Mutafakkir o'zining butun asari doirasida Xudoning borlig'i, uning mohiyati, voqyelikda namoyon bo'lishi to'g'risidagi savolni kun tartibiga qo'yadi. Butun jamiyatni "diniy majburlashi" bilan ajralib turadigan fransuz inkvizisiyasining gullab-yashnagan davrida ham Monten o'zining "Tajribalar" asarida bu savollarga ochiq javob berishga qodir emas, ammo shu bilan birga uning pozisiyasining aniqligiga alohida urg'u berish lozim. Ushbu muammo doirasida mutafakkir o'z ishida qadimgi mutafakkirlar tomonidan Xudo g'oyasini talqin qilishning umumiy ko'rinishini taklif qildi va ularni "falsafiy maktablarning g'ala-g'ovuri" deb atadi. Ushbu masala doirasidagi vaziyat Montenning Xudo haqidagi g'oyaga nisbatan shubhasini shakllantiradi. Mutafakkir o'z fikrlarida paradoks g'oyani shakllantirdi. Agar Xudo mavjud bo'lsa, demak, u his-tuyg'ularga ega bo'lgan jonli hodisadir, bu esa, o'z navbatida, buzuqlik va ehtiroslarga duchordir. O'z navbatida, Xudo jasadga ega bo'lmasligi sharti bilan, uning ruhi yo'q bo'lsa, mos ravishda u faoliyatga qodir emas; agar Xudo tanaga ega bo'lsa, unda u o'limga duch keladi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Faylasuf Monten o'z qarashlarida inson aqli zaif ekanligini ta'kidlaydi, chunki u imonni to'g'ri tushuntirishga qodir emas. Muallifning aytishicha, "agar uni diniy talqin qilish imkoniyati mavjud bo'lsa, avvalgi faylasuflar va uning zamondoshlari buni aql yordamida bilib olishlari mumkin edi. Ammo aynan shu sababli, inson aqli, imondan uzoqlashib, erkin, inson faoliyatida mustaqillikka ega deb ta'riflanishi mumkin".

Faylasuf o'zining diniy haqiqat haqidagi tushunchasini aql va reallikdan mavhumlashtirib, uni shunday yaratganki, ilohiy mavhum mavjudot sifatida u ma'lum shakllarning yo'qligi bilan ajralib turadi. U abadiy, vaqt bilan bog'lanmagan va o'ziga xos xarakterga ega emas. Aslida, bunday tushuncha, ya'ni - tabiatda, "buyuk butunlikda" ilohiy g'oyaning abadiylikda, noaniqlikda tarqalishiga ta'sir qildi. Xudoning g'oyasi sifatida Monten ba'zi tushunarsiz asosiy sabablarning ahamiyatini tan oladi. Ammo bu ildiz sababini yerdagi va dunyoviy narsalardan ajratish doirasida, mutafakkir begona ishlarda insonning cheksiz erkinligini tushunadi.

Mutafakkir fikricha, agar iymon bizga g'ayritabiiy ilhom orqali ochilmasa, u bizga nafaqat aql orqali, balki boshqa insoniy vositalar yordamida ham yetib borsa, demak u o'zining butun ulug'vorligi va qadr-qimmati bilan ko'rinmaydi; ammo shunga qaramay, men bu imonga ega bo'lishning yagona yo'li ekanligiga ishonaman, deydi. Agar biz

Xudoni chuqur imonimiz orqali anglaganimizda, uni bizning harakatlarimiz bilan emas, balki u orqali bilganimizda, shu bilan birga bizda ilohiy qo'llab-quvvatlash bo'lsa edi, unda odamlarning baxtsiz hodisalari bizni larzaga keltirgani kabi bizni ham hayratga sola olmas edi. Bizning qal'amiz bunday zaif hujumdan qulab tushmas edi, deb ta'kidlaydi. Mutafakkir g'oyalarining yuksakligi va ilohiy yaqinligi bilan ajralib turadigan Aflotun odam (yerdagi oddiy jonzot) va ilohiy kuch o'rtasidagi umumiy xususiyatlarni tan olishi mumkinligiga ishonish imkoniyati to'g'risida savol tug'diradi. Natijada, Monten inson aqli va tana qobiliyatlari abadiy saodatda ishtirok etishi mumkinligini tasavvur qilishning iloji yo'qligi haqida gapiradi.

Shu bilan bir qatorda, Monten real hayot nuqtai nazaridan juda muhim xulosaga keladi va inson aqli nomidan Muhammad payg'ambar barcha yerdagi va samoviy ne'matlarning va'da qilinishi to'g'risida quyidagilarni aytish zarurligini: "... agar kelajakda bashorat qilingan ne'matlar insonning yerdagi hayotida ko'radigan darajalariga to'g'ri kelsa, buning abadiylikka hyech qanday aloqasi yo'q. Insonning beshta hissiy a'zosi shodlikka to'lib, u hali tasavvur qila olmagan quvonchli hayajonga to'la bo'lsa ham, baribir bu hech narsani anglatmaydi, chunki inson o'z imkoniyatlari ko'lamini tasavvur qiladi. Agar unda odamiylik bo'lsa, unda ilohiy narsa yo'q. Agar bu Yerdagi insonning mavjudligidan farq qilmasa, unda ular hyech

qanday qimmatga ega emas".

"Tajribalar" asarida keltirilishicha, insonni hursand qiladigan va uning ruhiyatiga ta'siri bo'ladigan har qanday holat, uning yer yuzida ekanligidan dalolat beradi va bu vaqtinchalik quvonchlar shu lahzada uning ruhiyatida ustuvorlik qiladi. Mutafakkir yuksak va ilohiy va'dalarning buyukligiga munosib baho berish uchun odamning nomuvofiqligini, ularni anglash ehtimoli bilan tushunadi. Ushbu xulosaning isboti sifatida, Monten aytadiki, odam ularni tasavvur qilishi uchun bularni taqdim etishi kerakligini, ular tasavvur qilib bo'lmaydigan darajada tushunarsizligini va insoniyat tajribasidan chuqur farq qilishi kerakligini aytadi. Montenning ta'kidlashicha, agar odamlarni bunga qodir qilish uchun ularning hayotini o'zgartirish zarur bo'lsa, bunday o'zgarish ichki ma'naviy olamini butunlay qamrab olishi, yangi, har tomonlama bo'lishi lozim.

Bu jarayonda insonlar jismoniy ma'noda emas, balki ruhiy ma'naviy jihatdan yangi qiyofani shakllantirishi kerak. Mutafakkirning nihoyatda chuqur falsafiy mushohadalarining mahsuli bo'lgan quyidagi aqli raso, dunyoviy voqyealarga xushyorlik bilan qaraydigan, ziyrak, tabiat bilimdoni bo'lmish muallifning falsafiy g'oyalariga guvohi bo'lamiz va uning inkor qilib bo'lmaydigan faktlar ila o'z buyuk raqibidan ustun turishining ham guvohi bo'lamiz: "Chunki biz Pifagorning metempsixozi va u ruhlarning ko'chib ketishini qanday tasavvur qilgani haqida gapirganda, Sezarning ruhi

mujassam bo'lgan sher Sezarni xavotirga solgan xuddi shunday ehtiroslarni boshdan kechiradi deb o'ylaymizmi? yoki sher Sezar ekanmi! Agar shunday bo'lsa edi, u holda Platonning ushbu fikriga qarshi chiqqan holda, uni xachirga aylanib qolgan onasi o'g'lini ko'tarib yurgan bo'lishi mumkin, deb tanbeh berganlar va boshqa shunga o'xshash bema'niliklarni keltirganlari to'g'ri bo'lar edi. Ba'zi bir hayvonlarning boshqa turlarga aylanishi natijasida paydo bo'lgan yangi jonzotlar avvalgilaridan farq qilmaydimi? Ular deyishadiki, feniksning qulidan qurt tug'iladi, keyin boshqa feniks tug'iladi; o'ylash mumkinmi: bu ikkinchi feniks birinchisidan farq qilmaydimi? Ko'ryapmizki, ipak qurti va undan kapalak paydo bo'ladi va undan navbat bilan yana bir qurt paydo bo'ladi, uni birinchi qurt deyish bema'nilikdir.

Mavjud bo'lishni to'xtatgan narsa endi u yo'q, mavjud emas. Boshqa bir joyda, sen, Aflotun, insonning ma'naviy qismi kelajakdagi hayotda bu mukofotlardan bahramand bo'ladi, deb aytganingda, demak sen ehtimol bo'lmagan narsani aytyapsan. Chunki bu zavqni boshdan kechiradigan kishi endi odam bo'lmaydi va demak, shuning uchun bu biz emas; chunki biz ikkita asosiy qismdan iborat bo'lib, ularning ajratilishi bizning mavjudligimizning o'limi va yo'q qilinishi demakdir. Biz odam o'lik tanasining qismlarini qurtlar maydalaganda yoki u tuproqda chiriganida azob chekadi deb aytmaymizku!".

Shunday qilib, "Tajribalar" asarida jamiyatda hukm surgan qarash va urf-odatlar har qadamda inson ongiga to'siqlar qo'yishi, uning ongini chulg'ab olishi va unga zulm qilishi doimiy ravishda takrorlanib kelinmoqda, - deb ta'kidlanadi. Monten inson haqida, uni nisbati haqidagi qalbi tublaridan otilib chiqayotgan va mutafakkirni qiynayotgan so'zlarni keltiradi: "Ular uni din, qonunlar, urf-odatlar, nazariyalar, ta'limotlar, vaqtinchalik va abadiy jazo va mukofotlar bilan jilovlashga va bog'lashga harakat qilishadi". Ushbu zulmga qarshi norozilik, fikr erkinligi talabi, aql huquqlarini himoya qilish "Tajribalar" sahifalarida keng yoritilgan. Yuqorida fikrlarni tahlil qilib, ba'zi faylasuf-tadqiqotchilar Mishel Montenning an'anaviy qarashlar va urf-odatlarga ko'r-ko'rona ergashishini hamda qadriyatlarga sodiqligini ta'kidlaydilar. Biroq mazkur fikrlar haqiqatdan yiroq bo'lib, u haqdagi qarashlarning nomuvofiqligidan dalolat beradi.

Monten insonning erkin va mushtarak rivojlanishini, tabiat unga bergan mayllar va fe'l-atvorini himoya qilib chiqadi. U bu uyg'unlikni parchalashi, o'ziga xos gormonal tartibni buzishi mumkin bo'lgan har qanday omillardan o'ta ehtiyotkordir. Agar har kim o'zini idora qilishi va harakatlarida mutanosiblik tuyg'usini boshqara olsa, olamda ong va tartib oshib ketmasligiga amin bo'ladi. Qadr-qimmat va sog'liq bilan qurilgan inson hayoti – bu jamiyat farovonligi va barqarorligining yagona kafolati deb ta'kidlaydi: "Biz aqlli kitoblar yozmasligimiz kerak, lekin o'zimizni kundalik

hayotda oqilona tutishimiz, janglarda g'alaba qozonmasligimiz va yerlarni zabt etmasligimiz kerak, balki oddiy hayot sharoitida tartibni tiklashimiz va tinchlikni o'rnatishimiz kerak. Bizning eng yaxshi ijodimiz – bu aqlga muvofiq yashashdir. Qolganlarning hammasi, ya'ni hukmronlik qilish, boylik to'plash, qurish - bularning barchasi qo'shimchalar vaqtinchalik o'zgarishlardir".

Montenning bu "elementlari" va "qo'shilmalari" insonni yerdagi o'z taqdiridan begonalashtirmaydi. U fuqarolarning jiddiy tashvishda yashashiga rozi emas. Hozir sizga berilgan narsalarning zarariga, o'zingiz yo'qligingizda, qayerda va nima bo'lishi haqida o'ylashning o'zi yo'q, deb hisoblaydi u. Hayotning haqiqiy quvonchini bilib, hozirgi kundan zavqlanish kelajakka g'amxo'rlik qilishning eng yaxshi usuli ekanini ta'kidlaydi. Zamonaviy g'oyalar va mafkura ma'nosida Montenning bu qarashlarini ikki xil qabul qilish mumkin: hayotga bo'lgan ishtiyoqni targ'ib etish va o'ziga xos xudbinga aylanish: – imkoni boricha sizga ato etilgan quvonchlardan va zavqlardan rohatlanib yashang, sizdan keyin keladigan hodisalarga e'tibor bermang. Unda bular siz uchun ahamiyatsiz bo'lib ko'rinadi. Lekin Monten zamonida hukmron bo'lgan barcha qarashlar boshqacha ko'rinishda ifodalangan edi. Cherkov tomonidan ma'qullangan xristian tarkidunyochiligi hayot quvonchlari bilan bog'liq hamma narsada dunyo matonat talab qiladi. Chunki yerda insonga ajratilgan vaqt samoviy abadiy hayotga tayyorgarlik sifatida talqin qilingan. Agar inson o'zining o'lmas ruhi haqida g'amxo'rlik qilsa va uni ilohiy kuchlarga xizmat qilish yo'lidan uzoqlashtiradigan vasvasalarga qarshi tura olsa, unda bu tayyorgarlik muvaffaqiyatli hisoblanadi. Aslida esa, jamoatning mohiyati insonni to'kin-sochin hayotdan mahrum etish, unga hayotdan keyingi hayot vositasi sifatida qarashga undash va uni samoviy saodat umidida qurbon qilish va insonga hayot quvonchidan voz kechish uchun mukofot berish edi.

Shu nuqtai nazardan, Montenning hushyor, hayotni sevadigan jo'shqinliklari, beparvolik va befarqlik bo'lib ko'rinishiga qaramay, yer yuzidagi mavjudotlarni barcha ne'matlardan to'liq bahramand bo'lishga chaqirishi, cherkov mafkurasi me'yorlariga qarshi jasoratli chaqiriq kabi yangradi. Monten ijtimoiy va shaxsiy manfaatlarning uyg'unligini himoya qiladi va ba'zilarning boshqalarga qurbon bo'lishining foydasini ko'rmaydi. Bundagi har qanday qarama-qarshiliklar noto'g'ri va ishonchli emas. "Biz o'zimiz uchun emas, balki jamiyat uchun tug'ilganmiz", u faqat shunchaki olijanob ko'rinadi, deb ishonadi. Aslida esa, bularning hammasi cheksiz jizzakilik va pul to'plashni yashirish uchundir. Buni e'lon qilganlar, aksincha, buning aksini bo'rttirib ko'rsatadilar. Bu yerda imtiyozlar, mansablar va boshqa dunyoviy tirikchilik vositalarini jamiyatga xizmat qilish uchun emas, balki davlat ishlaridan o'z manfaatini ko'zlab qidiradi. Bugungi kunda ko'p odamlar nohaq yo'llar bilan o'sib-



ulg’aygani, maqsadlar ham yaxshi so’zga arzimasligini aniq ko’rsatmoqda

Shaxsiy manfaat, shuhratparastlik, hasad, taqdirlanishga intilish, shon-shuhrat – isyonkor feodalizm sharoitida mo’jizaviy tarzda gullab-yashnagan barcha insoniy ehtiroslar, deb hisoblaydi Mishel Monten. Insonlarni boshqarish va hayot dengizi tubiga tashlash uchun hukmronlik qiladigan jamiki talvasalar, hiylalar mutafakkir tomonidan sinchkovlik bilan aniqlanadi va tahlil qilinadi. Monten shu yerda shubha bilan qaraydi. U salbiy illatlarni va yovuzlikka moyillikni qoralamaydi.

Mutafakkir o’z qarashlarida ma’lum darajada kishilarni uyg’un xulq-atvorga olib boradigan va jamoa tuyg’ularini susaytiradigan maqsad-pozisiyalarni o’rab turgan yorug’lik doirasini yo’qqa chiqarishga intiladi. Inson o’z fikrlari va harakatlarining ustasi hisoblanadi va faqat unga bo’ysunganda birinchi navbatda javobgar bo’ladi. Inson o’z faoliyatini, kundalik hayotini, boshqalar bilan muloqotini aql-idrok, adolat, mehr-oqibat asosida amalga oshira olsa, reja va harakatlarida tabiatga, jumladan, o’z e’tiqodiga bo’ysunsa, tabiiyki, bu tamoyillar jamoa hayoti vujudiga singib ketadi. “Kim bizning rasmimizdagi kabi ona tabiatimizning buyuk qiyofasini o’zining shohona shon-shuhratida tasavvur qila olsa, uning cheksiz o’zgaruvchan va xilma-xil xususiyatlarini qanday o’qishni biladigan bo’lsa; kim o’zini - va nafaqat o’zini, balki butun qirollikni his qilsa, uning ulkan hajmda zo’rg’a sezilib turadigan zarracha sifatida, faqat shunday inson narsalarni haqiqiy hajmiga qarab baholay oladi. Bu ulkan dunyo o’zligimizni, asl qiyofamizni oxirigacha bilishimiz uchun qarashimiz kerak bo’lgan ko’zgudir”.

Inson o’z fikrlari va ishlarining xo’jayinidir, faqat ular unga bo’ysunadi, ular uchun u, avvalambor, javobgardir. Agar u o’z hayotini, faoliyatini, kundalik hayotini atrofdagilar bilan muloqotni aql, adolat, ezgulik asosida tashkil qila olsa, rejalari va ishlarida tabiatga, shu jumladan o’z tabiatiga bo’ysunsa, bu tamoyillar tabiiy ravishda jamoaviy hayotning tanasiga kiradi. Shu bilan birga Monten “Tajribalar” asarining ikkinchi kitobidagi XII maxsus bobini butun asarning deyarli oltidan biriga bag’ishlangan skeptisizmni asoslashga bag’ishladi. Bunda bayon etilgan falsafiy g’oyalar aql va imon o’rtasidagi munosabatlarga oid takliflarini to’g’ri va aniq tushunishga va tiklashga yordam beradigan asosiy muammo bo’lib xizmat qiladi.

## XULOSA

Xulosa qilib aytganda, Monten insonning hayotda muayyan ahloqiy-etik norma, qoidalarga amal qilishi, tabiat bilan yaqin aloqadorlikda yashash maylini o’zida shakllantirishi, ijtimoiy hayotda faqat rasional tafakkur orqali aql bilan yashashi zarurligini ko’rsatadi va buni o’z qarashlari asosida ilmiy-nazariy jihatdan asoslashga urinadi.

**REFERENCES**

1. Jung (d.). – Jean Jacques Rousseau: livres, lecture et bibliothèques... Villeurbanne: ecole nationale supérieure de bibliothèques, 1979.
2. Montaigne (m. De). – Oeuvres complètes en un seul volume. – Paris: le seuil, 1966. – (l'intégrale).
3. Montaigne (m. De). – Essais. – Paris: garnier freres, 1957. – 3 vol. – (classiques garnier).
4. Gide (a.). – Essai sur Montaigne. – Paris: schiffrin, 1929. 5. Jeanson (f.). – Montaigne par lui-meme. – Paris: le seuil, 1958. – (microcosme).
5. Монтень М. Опыты. Подготовили А.С.Бобович, Ф.А.Коган-Бернштейн, Н.Я.Рыкова и А.А.Смирнов. Т. III. - Москва: Наука, 1979. –С.326-327.
6. Монтень М. Опыты. Подготовили А.С.Бобович, Ф.А.Коган-Бернштейн, Н.Я.Рыкова и А.А.Смирнов. Т. III. - Москва: Наука, 1979. –С.329-331
7. Дьяков А.В. Монтень как современный философ (к 440-летию со дня рождения // Вестник Русской
8. христианской гуманитарной академии. – 2014. – Т. 15. – № 2. – С.94.
9. Дьяков А.В. Монтень как современный философ (к 440-летию со дня рождения // Вестник Русской христианской гуманитарной академии. – 2014. – Т. 15. – № 2. – С.98.
10. Визгин В.П. Очерки французской мысли. – Москва.: ИФ РАН, 2013.-С.122.
11. Montaigne M. Les Essais / edition de Pierre Villey. – Paris.: Presses Universitaires de France, 1988. - L. III. P. 1005.
12. Монтень М. Опыты. Подготовили А.С.Бобович, Ф.А.Коган-Бернштейн, Н.Я.Рыкова и А.А.Смирнов. Т. I—III. - Москва: Наука, 1958—1960. –С.409.
13. Монтень М. Опыты. Подготовили А.С.Бобович, Ф.А.Коган-Бернштейн, Н.Я.Рыкова и А.А.Смирнов. Т. I—III. - Москва: Наука, 1958—1960. –С.201.
14. Muhamedov A. (2023) Қутадғу билигда билимдан тўғри фойдаланиш масалалари . Шарқ фалсафаси. Илмий-услубий журнал. 7-сон. 39-42 b.
15. Muhamedov A. Michel Montaigne is a renaissance creative. Necmettin Erbakan University Press (NEU PRESS) Yaka Mah. Yeni Meram Cad. Kasım Halife Sok. B Blok No: 11 Meram / KONYA / TÜRKİYE 0332 221 0 575 - www.neupress.org
16. Muhamedov A. (2024) Sharq Renessansining vujudga kelishidagi ijtimoiy omillar. "Экономика и социум" №2(117)
17. Muhamedov A. (2023) Маънавий тараққиётнинг ҳозирги босқичида юсуф Хос Ҳожиб маънавий меросига эҳтиёж. Тафаккур манзиллари. Илмий-услубий журнал. 7-сон. 78-82.
18. Muhamedov A. (2022) Юсуф хос Ҳожибнинг ижтимоий адолат ҳақидаги қарашлари. // International Conference on

Developments in Education. – Bursa, Turkey.
19. Muhamedov A. (2022) Учинчи Реннесанс пойдеворини яратишда Юсуф Хос Ҳожиб фалсафий меросининг ўрни. “Фан, таълим ва ишлаб чиқариш муаммоларининг инновацион ечимлари” номли илмий конференция материаллари. – Тошкент.
20. Muhamedov A. (2009) “Ахлоқий тафаккур тарихида “Қутадғу билиг” асарининг тутган ўрни”. “Шарқ фалсафаси қадриятлари ва уларнинг Ўзбекистон маънавий ҳаётида тутган ўрни” мавзусидаги республика илмий-амалий конференцияси, Тошкент





# СТРЕССДАН КЕЛИБ ЧИҚҚАН МИОКАРД ИШЕМИЯСИНИ БАҲОЛАШ УЧУН ҲАЛҚ ТИББИЁТДАН ФОЙДАЛАНГАНДА РЕОЛОГИК ВА КОАГУЛЯЦИОН ПАРАМЕТРЛАРДАГИ ЎЗГАРИШЛАР ДИНАМИКАСИНИ ЎРГАНИШ

**Ж. А. Миррахимов, Н. О. Эргашева**
Тиббиёт ходимларининг касбий малакасини ошириш маркази

## АННОТАЦИЯ

Стресс бизнинг кундалик ҳаётимизда кенг тарқалган омил бўлиб, жисмоний ва руҳий фаровонлигимизга таъсир қилади. Стресс сурункали ёки ҳаддан ташқари кучайганда, у турли хил соғлиқ муаммоларига, шу жумладан юрак-қон томир муаммоларига олиб келиши мумкин. Гемореeология ва коагуляцион кўрсаткичлар стрессдан келиб чиққан миокард ишемияси мавжуд бўлганда қондаги ўзгаришларни баҳолашда муҳим кўрсаткичдир. Ушбу параметрларни кузатиш стресс ва ишемия пайтида юзага келадиган динамик ўзгаришлар ҳақида қимматли маълумотларни тақдим этиши мумкин, бу эса тиббиёт ходимларига энг самарали даволаш стратегияларини аниқлашда ёрдам беради.Стрессли миокард ишемиясини баҳолашда халқ табобатидан фойдаланиш беморнинг умумий фаровонлигини ҳисобга оладиган яхлит ёндашувни ўз ичига олади. Анъанавий усуллар, масалан, ўсимлик препаратлари, акупунктур ва турмуш тарзини ўзгартириш, беморнинг натижаларини яхшилаш учун анъанавий тиббий аралашувларни тўлдириши мумкин.Халқ табобати организмнинг табиий шифо жараёнларига эътибор қаратиб, стрессдан келиб чиққан миокард ишемиясини даволашнинг ўзига хос истиқболларини таклиф этади. Реологик ва коагуляцион параметрларни диагностик баҳолашга киритиш орқали халқ табобати шифокорлари юрак-қон томир касалликларининг эрта огоҳлантирувчи белгиларини аниқлашлари ва хавфларни камайтириш учун профилактика чораларини амалга оширишлари мумкин. Ушбу мақолада биз ушбу ҳолат учун динамик ўзгаришларни баҳолаш учун халқ табобатида гемореологик ва коагуляцион параметрлардан фойдаланишни кўриб чиқамиз.

**Калит сўзлари:** экспериментал юрак ишемияси, реология, коагуляция, фитотерапия, ҳалқ табобати, даволаш, стресс, ташқи фактор, патогенез

## КИРИШ

Сўнгги йилларда стресс патогенезида реологик ва коагуляцион омилларнинг ролини ўрганишга катта эътибор



қаратилмоқда. Маълумки, стресс фонида патологик жараёнлар муқаррар равишда бошқа органлар ва тўқималарнинг функциясини бузилишига олиб келади. Бу ўзгаришлар биринчи навбатда юрак-қон томир тизимига тааллуқлидир, чунки улар нафақат турли органлар, балки тананинг турли тизимлари ўртасида ҳам интеграцияни таъминлайди [1]. Сурункали стресс таъсирида ишемик миокард шикастланишида қоннинг реологик ва гемокоагуляция параметрларини ўрганиш қон оқимига қўлланиладиган босимнинг деярли барча қийматларида ўзгаришлар мавжудлигини кўрсатди.

Сўнгги бир неча йил ичида юрак-қон томир патологиясининг ривожланиши ва ривожланишида эндотелиал омиллар ва микроциркуляция ролига катта эътибор қаратилмоқда. Патологик таъсирларни амалга ошириш қоннинг оқими ёки реологик хусусиятлари, хусусан, унинг ёпишқоқлиги билан чамбарчас боғлиқ бўлиб, физик маънода қоннинг бир қатлами бошқасига нисбатан ҳаракат қилганда юзага келадиган ички ишқаланиш миқдорини билдиради. Қон, асосан, оқсиллар ва плазманинг бошқа таркибий қисмларини тарқатувчи муҳитда ҳосил бўлган элементларнинг концнтрланган суспензиясидир [2].

Натижада, қон ёпишқоқлиги сирт бирлигидаги ички ишқаланиш катталигига қараб ўзгаради - силжиш кучланиши ва тезлик градиенти - кесиш тезлиги. Бу хусусият қонни доимий ёпишқоқлиги суюқликлардан ажратиб туради, улар Нютон қонунига (1687) амал қилади ва бу унинг "Нютон бўлмаган суюқлик" сифатида таснифланишига олиб келади. Қон оқими хусусиятларининг мураккаб табиати юрак-қон томир касалликларининг патофизиологиясида ҳал қилувчи рол ўйнайди.

Эндотелиал ҳужайралар қон томирларининг ички деворларини қоплайди ва қон томир гомеостазини сақлашда ҳал қилувчи рол ўйнайди. Улар қон томирларининг тонусини, яллиғланишини, коагуляциясини ва тромбоцитлар агрегациясини тартибга солади, буларнинг барчаси юрак-қон томир саломатлиги учун зарурдир [3]. Эндотелийнинг дисфункцияси атеросклероз, гипертензия ва бошқа юрак-қон томир касалликларининг ривожланишига ҳисса қўшадиган ҳодисалар каскадига олиб келиши мумкин.

Бошқа томондан, қон ивишининг бузилиши тананинг қон қуйқаларини ҳосил қилиш қобилиятига таъсир қиладиган шароитларни англатади. Қоннинг ивиши танадаги жароҳатлар содир бўлганда қон кетишини тўхтатишга ёрдам берадиган ҳал қилувчи жараёндир. Бирок, қон қуйқалари нотўғри шаклланганда, улар чуқур томир тромбози, ўпка эмболияси ва инсулт каби жиддий соғлиқ муаммоларига олиб келиши мумкин.Юрак ишемияси ва қон ивишининг бузилиши



биринчи қарашда бир-бирига боғлиқ эмасдек туюлиши мумкин бўлса-да, улар аслида бир-бирига сезиларли таъсир кўрсатади [4]. Ишемия туфайли юракни қон билан таъминлашда чеклов мавжуд бўлганда, тананинг табиий реакцияси зарарни тиклашга ҳаракат қилиш учун қон пıҳтıларıнı ҳосил қилишдир [5].

Бироқ, коагуляцион бузилишлари бўлган шахсларда бу жараён бузилиши мумкин, бу эса жуда кўп ёки жуда кам қон ивишига олиб келади. Бу юрак ишемиясини бошқаришни мураккаблаштириши ва юрак хуружлари ёки қон томирлари каби нохуш ҳодисалар хавфини ошириши мумкин [6].

Юрак ишемиясининг анъанавий даволаш усуллари дори-дармонлар ва жарроҳлик муолажаларни ўз ичига олган бўлса-да, фитотерапия ушбу ҳолатни бошқариш учун табиий ва яхлит ёндашувни таклиф қилади. Ўсимлик дори сифатида ҳам танилган фитотерапия турли хил соғлиқ шароитларини даволаш учун ўсимликлар ва ўсимлик экстрактларидан фойдаланишни ўз ичига олади. Кўп ўтлар юрак соғлиғини яхшилаш ва юрак ишемияси аломатларини энгиллаштириш учун асрлар давомида анъанавий равишда ишлатилган. Ушбу ўсимлик препаратлари қон айланишини яхшилашга, яллиғланишни камайтиришга ва умумий юрак-қон томир фаолиятини қўллаб-қувватлашга ёрдам беради [7, 8]. Юқорида қайд этилгандек бугунги кунда фитотерапиядан фойдаланган холда юрак-қон томир касалликларини ривожланишини ва бунинг оқибатида ўлим кўрсаткичларини пасайтиришга имкон беради, ва бугунги кунда бу долзарб мухокама учун долзарб мавзулардан биридир.

Тадқиқотимизнинг **мақсади** экспериментал стресс натижасида келиб чиққан миокард ишемиясида гемодинамик принципларга асосланган воситалардан фойдаланганда, уларнинг динамик эволюциясини кузатиш учун реологик ва коагуляцион параметрларнинг ўзгаришини ўрганиш.

## МАТЕРИАЛЛАР ВА ТАДҚИҚОТ УСУЛЛАРИ

Эксперимент давомида юрак ишемиясининг ривожланишига ташқи омилларнинг юқори интенсивликдаги эшитиш стимуллари (80-90 дБ) ва ёрқин ёруғлик (1000 люкс) орқали ҳайвонларда стресс даражасини ошириш эди, натижада "экспериментал невроз" деб номланган ҳолатни чақириш. Назорат ва экспериментал гуруҳларга ташқи омиллар таъсири ўтказилгандан кеен, тажриба гуруҳларига тузатиш чораси сифатида “OMAR CLINIC” МЧЖдан “Herba Zizíphora” ва “Crataegi fructus” биологик фаол қўшмчалар берилди. "Экспериментал стресс" тақлид қилингандан сўнг, насл бўлмаган каламушлар 300 тадан иборат бўлиб, улар тўртта гуруҳга бўлинган: 1 гуруҳ - интакт (n=30), 2 гуруҳ - назорат (n=90), 3 гуруҳ

“Crataegi fructus” ва 4 гуруҳ “Herba Ziziphora” билан коррекция қилинадиган гуруҳлар (ҳар бир гуруҳда 90та).

Қоннинг реологик ва коагуляцион хусусиятларини ўрганиш учун Humana (Германия) компаниясининг Humaclot DUO анализаторидан фойдаланилди.

## НАТИЖАЛАР ВА УЛАРНИНГ МУҲОКАМАСИ

Тадқиқотдан 1 соат ўтгач, экспериментал гуруҳида ҳам, назорат гуруҳида ҳам тажриба гуруҳида интакт гуруҳига нисбатан қоннинг реологик хусусиятларининг ўзгариши қон оқимининг кесиш тезлигининг ўзгариши билан тавсифланади ва унинг динамик ёпишқоқлиги.

Барча тадқиқот гуруҳларида босимни ўлчашнинг турли босқичларида қон ёпишқоқлиги фарқ қилди. Шундай қилиб, интакт гуруҳнинг қон ёпишқоқлигининг қийматлари 6,21±0,21 сПз (4 мм сув устуни) га; 5,48±0,05 сПз (8 мм сув устуни); 4,12±0,15 сПз (12 мм сув устуни) ва 2,31±0,15 сПз (16 мм сув устуни) тенг эди (Жадвал 1). Бир соатдан сўнг, тадқиқот гуруҳларидаги барча ўрганилган босим кўрсаткичлари учун қоннинг ёпишқоқлиги ошди, бу интакт гуруҳнинг қийматларидан ошиб кетди ва ўртача фарқ мос равишда 51,9; 11,9; 10,7 ва 47,2% ташкил этти. Биз энг юқори фарқлар 4- ва 12 мм сув устуни босимларда кузатилганлигини кўрамиз. 5 соатдан сўнг қоннинг ёпишқоқлиги назорат гуруҳида ва биологик фаол модда билан даволовчи гуруҳида бир-бирига ўхшаш бўлиб, уларнинг фарқи 4 мм сув устунида ўртача Crataegi fructus ва Herba Ziziphora ларда - 44,3% га ўсган бўлса, назорат гуруҳида 8 мм сув устунида фарқ 23,2% ни ташкил этди, лекин ўсимлик қўшимчаларини қабул қилувчи гуруҳларда мос равишда интакт гуруҳ натижалари билан 17,3% фарқини намаен этти. Ҳозирги вақтда бу кўрсаткичлар 12- ва 16 мм сув устуни босимида бир-биридан фарқ

**Жадвал 1**

**Сурункали стресс фонида миокард ишемияси учун ўсимлик препаратларини қўллашда қонининг реологик хусусиятларининг (қоннинг ёпишқоқлиги) ўзгариши динамикаси (M±m)**

| Гуруҳлар | | Қўлланиладиган босимнинг (мм.сув.ст.) турли қийматларида қоннинг ёпишқоқлиги (сПз) | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | 4 | | 8 | | 12 | | 16 | |
| | | M±m | P | M±m | P | M±m | P | M±m | P |
| Интакт. | | 6,21±0,21 | - | 5,48±0,05 | - | 4,12±0,15 | - | 2,31 ±0,15 | - |
| 1 соат | Н | 9,43±0,59 | 0,001 | 6,13±0,22 | 0,001 | 4,56±0,31 | 0,01 | 3,40±0,65 | 0,001 |
| | CF | 9,41 ±0,65 | 0,001 | 6,09±0,15 | 0,05 | 4,49±0,39 | - | 3,36±0,28 | - |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | HZ | 9,43 ±0,55 | 0,001 | 6,11±0,16 | 0,01 | 4,54±0,30 | - | 3,39±0,57 | - |
| 5 соат | H | 8,97±0,37 | 0,001 | 6,75±0,49 | 0,001 | 6,04±0,51 | 0,001 | 4,48±0,73 | 0,001 |
| | CF | 8,96±0,22 | 0,001 | 6,43±0,54 | - | 5,43±0,38 | 0,05 | 2,41±0,45 | - |
| | HZ | 8,96±0,29 | 0,001 | 6,41±0,59 | - | 5,44±0,26 | 0,05 | 2,43±0,58 | - |
| 12 соат | H | 8,56±0,21 | 0,001 | 6,52±0,16 | - | 5,19±0,14 | 0,01 | 4,42±0,15 | 0,001 |
| | CF | 8,27±0,62 | 0,01 | 6,37±0,48 | - | 5,08±0,41 | 0,05 | 2,33±0,11 | - |
| | HZ | 8,31±0,31 | 0,01 | 6,40±0,26 | - | 5,10±0,32 | 0,05 | 2,36±0,09 | - |
| 24 соат | H | 10,96±0,15 | 0,001 | 6,74±0,15 | 0,001 | 6,04±0,07 | 0,001 | 4,48±0,11 | 0,001 |
| | CF | 7,54±0,39 | 0,01 | 5,31±0,40 | - | 4,44±0,09 | - | 2,47±0,23 | - |
| | HZ | 7,02±0,31 | 0,05 | 5,19±0,26 | - | 4,03±0,12 | - | 2,11±0,15 | - |
| 48 соат | H | 11,86±0,20 | 0,001 | 6,81±0,24 | 0,001 | 6,06±0,23 | 0,001 | 4,48±0,11 | 0,001 |
| | CF | 7,93±0,17 | 0,001 | 5,33±0,37 | - | 4,28±0,19 | - | 2,61 ±0,13 | - |
| | HZ | 7,01±0,18 | 0,01 | 5,28±0,41 | - | 4,06±0,15 | - | 2,15±0,21 | - |
| 72 соат | H | 13,14±0,12 | 0,001 | 7,04±0,12 | 0,001 | 6,71 ±0,28 | 0,001 | 4,19±0,23 | 0,001 |
| | CF | 8,09±0,33 | 0,001 | 5,59±0,19 | - | 4,07±0,21 | - | 2,37±0,09 | - |
| | HZ | 7,13±0,25 | 0,01 | 5,51±0,28 | - | 4,15±0,17 | - | 2,34±0,08 | - |

Изоҳ: интакт ва ўрганилаетган гуруҳлар ўртасидаги фарқлар аҳамияти;
¶ Н- назорат гуруҳи;
Т- тажриба гуруҳи

қилади, бу назорат гуруҳидаги интакт гуруҳнинг қийматларидан 1,46 ва 1,9 марта, тажриба гуруҳда эса 1,3 ва 1,04 баравар кўпдир.

Тадқиқотнинг 12-соатида, экспериментал юрак ишемияси тугагандан сўнг, биз барча гуруҳларда қон ёпишқоқлигининг пасайишини кузатдик, бу 1, 2 ва 3 кундан кейин олинган натижалар ҳақида гапириб бўлмайди. Натижалар барча ўрганилган проекциялар учун кўрсаткичларнинг ўсишини кўрсатди, хусусан, биз назорат гуруҳидаги тадқиқотнинг 12 ва 24 соатлари орасидаги фарқнинг 2,4; 0,22; 0,85 ва 0,06 сПз баравар ошишини кузатдик. Тажриба гуруҳда натижалар бошқача бўлди, яъни улар юрак ишемиясини тузатиш сифатида биз қўллаган биологик фаол қўшимчасининг ижобий таъсирини кўрсатди ва олдинги натижалардан пастроқ бўлиб, Crataegi fructus - 0,73; 1,06; 0,64 ва 0,14 сПз; Herba Zizíphora - 1,29; 1,21; 1,07 ва 0,25 сПз фарқ билан ажралиб турди.

Экспериментнинг 2-кунида ўтказилган тадқиқотлар аввалги даврдаги каби кўрсаткичлардаги ўзгаришларни кўрсатди. Тадқиқот охирида биз назорат гуруҳидаги барча ўрганилган босим нуқталарида мос равишда интакт гуруҳга нисбатан 111,6 28,4; 62,9 ва 81,4% фарқни кузатдик. Биологик фаол қўшимчалардан фойдаланган гуруҳда биз ижобий натижани кузатдик, бу эса интакт гуруҳ натижаларидан Crataegi fructus - 30,3; 2,0; 1,2 ва 2,6% ва Herba Zizíphora – 14,8; 0,54; 0,72 ва 1,3% га фарқ қилди. Олинган натижалар биз қўллаган биологик фаол

қўшимчанинг қоннинг реологик хусусиятларига ижобий таъсирини кўрсатади, бу қонни суюлтириш пайтида, айниқса 8, 12 ва 16 мм сув устунининг босимларида қоннинг хоссаларини яхшилайди.

Қонни қуйилиш тезлиги ўрганишда биз тадқиқот гуруҳларида қуйидаги натижаларни кузатдик. Экспериментал юрак ишемиясидан 1 соат ўтгач, назорат ва тажриба гуруҳларда қонни қуйилиш тезлиги бир хил бўлиб, қоннинг реологик хусусиятларини ўрганиш натижасида олинган натижалар қоннинг реологик ва коагуляцион хусусиятлари ўртасидаги боғлиқликни кўрсатади. Қон ивиш хусусиятларини ўрганиш бошланганидан 3 соат ўтгач, биз ўрганилган кўрсаткичларнинг назорат гуруҳида 0,44 сек$^{-1}$ га ва экспериментал гуруҳда 1,31 сек$^{-1}$ га олдинги натижаларга нисбатан 4 мм сув устунини нуқтасида пасайиши тенденциясини кузатдик. 8-, 12- ва 16-мм сув устунини ўлчаш нуқтасида бу кўрсаткичлар турли қийматларга эга эди: назоратда - 2,3; 9,56 ва 6,85 сек$^{-1}$, биологик фаол қўшимча олаетган гуруҳда - 1,46; 5,97 ва 0,57 сек$^{-1}$ - тадқиқотнинг ушбу босқичидан олдин олинган кўрсаткичлар билан солиштирганда фарқини кузатиб бордик (Жадвал 2). Олинган маълумотлар бизнинг тадқиқотларимиз бошланганидан бир соат ўтгач олинган натижаларга нисбатан барча ўлчов нуқталарида қонни қуйилиш тезлиги ўсишини кўрсатади.

Тадқиқотнинг ўн иккинчи соатида биз қонни қуйилиш тезлиги параметрларининг яхшиланишини кузатдик, бу тадқиқотнинг ушбу даврида қоннинг реологик хусусиятларини ўрганишда олинган натижаларни таққослашда айтиш мумкин эмас. Тадқиқотнинг 24-соатида биз тадқиқотда ўрганган барча босим нуқталарида коагуляцион хусусиятлар амалда ўзгармади, аммо тадқиқотнинг 48-соатида биз олинган натижаларнинг бошқача расмини кузатдик. Назорат гуруҳидаги қонни қуйилиш тезлиги 4 мм сув устунида интакт гуруҳга қараганда 8,75% паст бўлди ва тажриба гуруҳларда мос равишда 10,6% ни ташкил этди. Назорат гуруҳидаги 8-, 12- ва 16 мм сув устунлари нуқталарида текширилганда фарқ 9; 23,3 ва 15% ни ташкил этди, биз ўрганган кўрсаткичлар бўйича биологик актив қўшимчалар билан даволанган гуруҳида Crataegi fructus - 3,2; 15,2; 0,3% ва Herba Zizíphora -7,09; 12,4 ва 12,8% фарқни кузаттик.

Тадқиқотнинг 72-соатида назорат ва интакт гуруҳлар ўртасидаги босим нуқталарида биз ўрганган индикаторнинг фарқи 9,3; 5,5; 19,2 ва 12,5% ни ташкил этди. Биологик фаол қўшимчаларини қабул қилувчи гуруҳларда биз назорат гуруҳининг натижаларига нисбатан ижобий натижани кузатдик, бу ерда тажриба ва интакт гуруҳлар ўртасидаги фарқ Crataegi fructus - 4,7; 3,2; 15,2; 0,3% ва Herba Zizíphora - 2,2; 0,93; 0,49 ва 0,03% ни ташкил этди. Олинган натижалар шуни



кўрсатадики, тажриба гуруҳ натижалари қоннинг реологик хусусиятларини ўрганишда олинган натижаларга тўғри келадиган интакт гуруҳ натижаларига яқинроқдир.

**Хулоса.** Қоннинг хусусиятлари юрак фаолияти ва умумий юрак-қон томир соғлиғида ҳал қилувчи аҳамият ўйнайди. Қоннинг оқими ва

**Жадвал 2**

**Сурункали стресс фонида миокард ишемияси учун ўсимлик препаратларини қўллашда қонининг реологик хусусиятларининг (қонни қуйилиш тезлиги) ўзгариши динамикаси (M±m)**

| Гуруҳлар | | Қўлланиладиган босимнинг турли қийматларида (мм вод.ст.) қонни қуйилиш тезлиги (сек$^{-1}$) | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | 4 | | 8 | | 12 | | 16 | |
| | | M±m | P | M±m | P | M±m | P | M±m | P |
| Интакт. | | 9,6±0,33 | - | 25,60±0,51 | - | 37,10±0,48 | - | 66,73±1,28 | - |
| 1 соат | H | 12,48±0,62 | 0,001 | 27,22±1,14 | 0,01 | 37,25±2,97 | - | 69,52±4,78 | 0,05 |
| | CF | 12,42±0,54 | 0,001 | 27,26±1,13 | - | 37,29±3,68 | - | 69,33±6,67 | - |
| | HZ | 12,45±0,59 | 0,001 | 27,25±1,02 | - | 37,26±2,56 | - | 69,47±5,23 | - |
| 5 соат | H | 12,04±0,33 | 0,001 | 29,52±0,97 | 0,001 | 46,81±1,93 | 0,001 | 76,37±3,90 | - |
| | CF | 11,29±0,96 | 0,001 | 28,72±2,11 | 0,01 | 43,26±3,03 | 0,01 | 69,90±3,50 | - |
| | HZ | 11,02±0,53 | 0,001 | 28,03±1,27 | - | 41,79±1,08 | - | 69,06±2,98 | - |
| 12 соат | H | 11,88±0,47 | 0,05 | 28,75±0,61 | 0,05 | 43,45±3,04 | 0,001 | 76,50±5,44 | 0,01 |
| | CF | 10,68±0,51 | - | 27,67±0,91 | 0,01 | 41,81±1,12 | 0,001 | 69,56±3,33 | - |
| | HZ | 10,72±0,34 | - | 27,62±0,75 | - | 41,56±2,71 | 0,001 | 68,97±3,39 | - |
| 24 соат | H | 11,40±0,53 | 0,01 | 28,26±0,60 | 0,001 | 47,27±3,41 | 0,01 | 75,09±4,72 | - |
| | CF | 10,73±0,15 | 0,01 | 27,08±1,53 | - | 43,26±0,36 | 0,001 | 67,90±1,02 | - |
| | HZ | 10,70±0,18 | 0,01 | 27,53±0,92 | - | 43,22±1,32 | 0,001 | 67,05±2,68 | - |
| 48 соат | H | 10,44±0,61 | - | 27,91±2,03 | - | 45,73±3,19 | 0,01 | 76,73±4,95 | - |
| | CF | 10,62±0,25 | 0,05 | 26,41±0,83 | - | 42,74±1,13 | 0,001 | 66,90±0,93 | - |
| | HZ | 10,07±0,53 | - | 25,93±1,44 | - | 40,05±2,51 | 0,05 | 66,88±2,69 | - |
| 72 соат | H | 10,49±0,55 | - | 27,01±1,82 | - | 44,23±2,58 | 0,01 | 75,04±5,43 | - |
| | CF | 10,05±0,12 | - | 26,05±0,24 | - | 37,51±0,94 | - | 66,78±1,21 | - |
| | HZ | 9,81±0,35 | - | 25,84±1,09 | - | 37,28±1,83 | - | 66,75±4,75 | - |

Изоҳ: интакт ва ўрганилаетган гуруҳлар ўртасидаги фарқлар аҳамияти;
Н- назорат гуруҳи;
Т- тажриба гуруҳи

## REFERENCES

1. Иноятов, А. Ш. (2021). 4. АШ Иноятов Кекса ёшдаги кишилар учун соғломлаштирувчи машғулот методикасининг тажрибавий асослари: АШ Иноятов, НН Хусенов, ШН Намозов. *Образование и инновационные исследования международный научно-методический журнал*, (1), 30-43.
2. DJANAYEV, G. (2023, May). ЭКСПЕРИМЕНТАЛ ГАСТРОПАТИЯ МОДЕЛИДА" ГАСТРАНОЛ" ВОСИТАСИНИНГ ФАРМАКОТЕРАПЕВТИК ФАОЛЛИГИ.



РЕСПУБЛИКАНСКОЙ НАУЧНО-ИССЛЕДОВАТЕЛЬСКАЯ КОНФЕРЕНЦИИ «ШКОЛА МОРФОЛОГОВ АКАДЕМИКА КА ЗУФАРОВА».
3. Стукалова, О. В., Ширяев, Г. А., Нарусов, О. Н., & Терновой, С. К. (2012). Некомпактный миокард. *Кардиология*, *52*(9), 94-96.
4. Голухова, Е. З., & Шомахов, Р. А. (2013). Некомпактный миокард левого желудочка. *Креативная кардиология*, (1), 35-45.
5. Asqarov, I., & Mo‘minova, G. Y. (2023). DALACHOY TARKIBIDAGI VITAMINLAR MIQDORINI ANIQLASH VA ULARNING ORGANIZMGA TA’SIRI. *Farg'ona davlat universiteti*, (3), 171-171.
6. Кондратенко, Л. Н. "Коагуляция солей тяжелых металлов при электромагнитной обработке водного раствора. В сборнике: Итоги и перспективы развития агропромышленного комплекса." *Итоги и перспективы развития агропромышленного комплекса: сборник материалов Международной научно-практической конференции. с. Соленое Займище*. 2020.
7. Кароматов, И. Д., & Садирова, Д. Р. (2017). Фитотерапия. *Биология и интегративная медицина*, (7), 118-125.
8. Мамасолиев, Н. С., Асқаров, И. Р., Хакимов, Н. С., & Усмонов, Б. У. (2023, April). ИЖТИМОИЙ АҲАМИЯТЛИ ЖИГАР КАСАЛЛИКЛАРИНИ ҲАЛҚ ТАБОБАТИ УСУЛЛАРИ БИЛАН ДАВОЛАШДА ЯНГИ ТОПИЛМАЛАР ВА УЛАРДАН ФОЙДАЛАНИШ НАТИЖАЛАРИ. In *E Conference Zone* (pp. 36-37).
9. Абатуров, А. Е., Агафонова, Е. А., Кривуша, Е. Л., & Никулина, А. А. (2020). Патогенез covid-19. *Здоровье ребенка*, *15*(2), 133-144.

# PHRASES AS A LINGUOCULTURAL UNIT

**Zayniddin Radjabovich Narmuratov**
Termiz State University
zayniddin.tersu@mail.ru

**ANNOTATSIYA**

Ushbu maqolada frazeologik birliklarning tilshunos olimlar tomonidan olib borilgan tadqiqotlari nazariy tahlil qilingan. Hamda frazeologik birliklarning lingvomadaniy jihatlari o‘rganilgan.

**Kalit so‘zlar:** frazemalar, lingvomadaniy xususiyatlari, frazemalarning milliy jihatlari.

**ABSTRACT**

This article analyses of the research of phraseological units conducted by linguists is theoretically analyzed. Linguistic aspects of phraseological units are also studied.

**Keywords:** idioms, linguistic and cultural features, national aspects of idioms.

## INTRODUCTION

In today's research on phraseological units, we should pay special attention to their linguistic and cultural aspects. The reason is that the unit that embodies the culture, national values, and traditions of every people, nation, and is described as a "miracle of the language" is idioms. In our work, we try to reveal the similarities and differences between the two peoples' worldview, daily lifestyle, traditions such as wedding ceremonies by combining the phraseological units that exist in the lexical fund of the English and Uzbek languages.

According to statistics, more than three thousand people are registered in the world and they live on different continents. All this is reflected in the traditions, customs, world views, culture, language of this people and nation. That is why the representatives of each nation reflect their nationality in their language and culture. Economic-political, cultural, scientific relations between different peoples, countries, the interaction of languages in the field of linguistics, language culture and the national identity of the language, and a new field with a special direction and subject between cultural studies, gave rise to the emergence of a new field - linguistic culture.

**LITERATURE REVIEW AND METHEDOLOGY**

In the 19th century, V. Von Humboldt laid the foundation stone for the field of linguistics and culture with his work entitled "The structure of language and its influence on the spiritual development of mankind" and noted the relationship between language and national characteristics.

According to Z.N. Khudoyberganova in the educational-methodological complex entitled "Linguo-cultural issues of translation", linguo-culturalism emerged as an independent branch of linguistics in the 90s of the 20th century, "linguistic culture" (lat. lingua "language" cultus "to respect, bow down" the term Greek, "science, science") is related to the research conducted by representatives of the Moscow Phraseological School (Stepanov Yu.S., Vorodboev V.V., Shaklein V., Maslova V.A.) under the leadership of V.N. Teliya, and highlighted.

V.A. Maslova's study guide "Linguoculturalism" deals with the analysis of the relationship between language, culture, people and ethnicity, that is, the paradigmatic relationship of the science of linguoculturalism with other areas of linguistics, the aspects of culture related to the development of language and society. The manual also includes theoretical foundations of science, research methods, object, subject, interaction between language and culture, linguistic landscape of the world, stereotypes, metaphors, symbols, the human image in examples of folk art, the role of women and men in society, their language and culture, comparative and issues such as the importance of cross-analysis methods in linguo-cultural studies are also covered.

N.F. Alefirenko's study guide dedicated to linguo-cultural studies consists of fourteen chapters, which include the methods of linguo-cultural research, the relationship between the concepts of culture and linguistic culture, language, mentality, the linguistic landscape of the world, the ethno-cultural basis of the word, its characteristics, the cultural concept and semantics, the cultural-pragmatic of the word Issues such as meaning are covered. He defines language as a mirror reflecting the culture, psychology, philosophy and history of a people.

N.M. Makhmudov's article "Linguistic view of the world and word acquisition" focuses on the principles of distinguishing between direct and indirect views of the world. The article clarifies concepts such as national consciousness, national language, and concepts. Two types of foreign word acquisition (acquisition of a new concept and acquisition of only a foreign word) are considered, and cases related to the process of word acquisition in the history of the development of the Uzbek language lexicon are highlighted.

D.S. Khudayberganova's doctoral dissertation researched the linguistic and cultural features of texts in the Uzbek language.



According to linguistic and cultural approaches, the text is studied as a linguistic and cultural unit that shows the cultural values of a particular people, the national-mental way of thinking. Texts containing similes, metaphors, proverbs and phraseological units, speech etiquettes are recorded as a linguistic-cultural phenomenon embodying national-cultural values. In the work, the role of precedent units in the creation of the text, the history of learning is given importance.

## DISCUSSION AND RESULTS

Concepts of language, culture, anthropology and linguoculturology are explained in the textbook "Linguistic and cultural aspects of translation" created by Sh.Usmanova. In the guide, a reasonable approach is given to issues such as the research object and subject, goals and tasks, stages of development of linguo-cultural studies. The role of man in language and culture, concepts such as national mentality, phraseological units, similes, metaphors, and ways of expressing lacunae in translation are covered.

According to I.M. Tokhtasinov in his doctoral (DSc) dissertation entitled "Development of Professional Competencies in Translator Training on the Basis of Equivalence", Linguistics is a new independent science that emerged between linguistics and cultural studies.

Another scientist of ours, Sh.T. Makhmaraimova, says in the textbook "Linguculturalism" that "Linguculturalism is a science that studies cultural facts in language and their product, linguculture."

Based on the above, it can be said that linguo-cultural science is a science formed from the intersection of language and cultural studies, and it is a science that studies the reflection of the culture of a certain nation in its language.

It is noteworthy that in the field of linguo-cultural studies, phraseological units should be emphasized, because idioms are one of the main means of expressing a nation's culture through its language.

In the scientific-methodological guide "Values - the basis of spiritual maturity" by M. Farmonova, it is emphasized that folk proverbs and phraseological units reflect the national cultural values of the people and its characteristics in a unique way. Proverbs and proverbs are the beauty of life, they were created by our ancestors from ancient times based on their life experiences, and they have been appreciated and reached us through folk oral creations (proverbs). N.M. Makhmudov, D.S. Khudoyberganova, V.V. Vorobev, V.A. Maslova, V.V. Krasnykh, S.V. Ivanova also recognized proverbs and expressions as linguistic and cultural wealth.

Jombuloq (G‘uzor, qishloq), Jombo‘z (Qamashi, qishloq), Jombuzsoy (Qamashi, qishloq), Jomqovoq (G‘uzor, adir) va boshqalar.

O‘zbekiston toponimlari tarkibida uchraydigan gidrografik formantlardan yana biri “xos” va uning fonetik varianti “xosh” atamasidir. Gidrografik xarakterdagi bu atama, dastlab, o‘z ma’nosiga ko‘ra gidronimlar yasash uchun xizmat qilgan. Lekin keyinchalik bu gidronimlar mazkur obyekt yaqinidagi aholi maskanlari nomlariga o’tgan. Bu formantdan tarkib topgan toponimlar qadimgi Movarounnahrda keng tarqalgan. Uni qadimgi Sug‘d, Xorazm va Iloq (hozirgi Toshkent viloyati hududi)da uchratish mumkin bo‘lgan [6,14]. Eronshunos A.L.Xromov nemis sharqshunosi Makvartning fikriga asoslanib, -xos//-xosh formantini -jon formantining sinonimi deydi [6,14]. Demak, bu formant ham “buloq”,”ariq”,”soy”,”anhor” kabi turli oqar suv havzalarini ifodalovchi atamadan kelib chiqqan.

Shahrisabz tumani hududidan oqib o‘tuvchi Tanxas daryosi nomi tarkibida shu lug‘aviy shaklning mavjudligini ko‘rish mumkin. Daryo nomi aholi o‘rtasida Tanqas, Tangqas ham deyiladi. Bu daryo arab geografi ibn Havqal asarida Asrud nomi bilan tilga olingan [1,I,188]. Tarixiy yasalishiga ko‘ra tang+xas so‘zlaridan tashkil topgan qo‘shma nom. Nazarimizda, tarkibiy tuzilishiga ko‘ra Tang+xas shaklida bo’lgan nomning o‘rta asrlardagi As+rud nomi bilan fonetik yaqinligi bor. Bu yerda nomning asosi aslida “as” yoki “xas” so‘zi hisoblanadi. Demak, ular bir so‘zning turli ko‘rinishlari. Ehtimol, bu farq arab manbalarida noto‘g‘ri yozilishidan kelib chiqqandir. Dastlab, Asrud yoki Xasrud shaklida bo‘lgan toponim tarkibidan davr o‘tishi bilan “rud” so‘zi tushib qolib, daryoning xususiyatini ifodalovchi “tang” so‘zi qo‘shilgan bo‘lishi mumkin. Shunday qilib, u Tangxas ko‘rinishini olgan. Bu nom kelib chiqishiga ko‘ra qadimgi eroniy tillarga borib taqaladi. Nom tarkibidagi “tang” so‘zi o‘zbek tilida ham apellyativ sifatida o‘zlashganligi va hozir ham tilimizda qo‘llanganligi uchun bizga tushunarli. Lekin “xos” kompanenti o‘zbek tiliga apellyativ sifatida o‘zlashmagan. Eroniy tillarga xos bo‘lgan “tan~tang” so‘zi – tor, “qas~ xos” so‘zi – soy, jilg‘a, daryocha ma’nolarini ifodalaydi. Demak, Tanxos~ Tangxos~Tanqas – soy, o‘zani tor bo‘lgan daryo ma’nolarini bildiradi.

O‘zbekiston toponimlari tarkibida uchraydigan gidrografik atamalardan yana biri -ob//-ov formantidir.Tarkibida bu so‘z qatnashgan nomlar dastlab asosan gidronimlar sifatida vujudga kelgan bo‘lib, keyinchalik aholi maskanlari(oykonim) va boshqa turdagi obyekt nomlariga o‘tganligini ko‘rish mumkin. “Ob” atamasidan tashkil topgan toponimlarni umumiy jihatdan eroniy tillarga tegishli deb qarash mumkin. Lekin xususiy jihatdan ularning aynan qaysi til bazasida shakllanganligini aytish qiyin.Chunki “ob” so‘zining tarqalish areali ancha keng bo‘lib, u sharqiy eroniy tillarda ham, g‘arbiy eroniy tillarda ham uchraydi. Bu so‘zdan tashkil topgan toponimlarning etimologiyasi

“ob” so‘zining etimologiyasini to‘g‘ri aniqlashga bog‘liq. Eronshunos A.L.Xromovning fikricha, tarkibida –ob komponenti bo‘lgan Movarounnahr toponimlarining bir qismi, shubhasiz, sug‘dcha hisoblanadi. Buni Mo‘g‘ tog‘idan topilgan hujjatlarda uchraydigan Zrwp toponimi hamda Isfijob, G‘andob kabi toponimlarning fonetik qiyofasi ham tasdiqlaydi [6,15].

Tarixiy manbalarda bitilgan yoki hozirda mavjud bo‘lgan -ob komponentli toponimlarning tahlili shuni ko‘rsatadiki, agar apellyativ leksika sathida “ob” leksimasi “suv” ma’nosini ifodalasa, toponomik leksika sathida suv oquvchi obyekt, ya’ni daryo,soy ma’nolarini ifodalaydi.

Burob - Chag‘aniyondagi qadimgi qishloq. Chag‘aniyon (Denov) dan 4 farsax masofada bo‘lgan [1,I,124]. Qadimgi eroniy tillarga tegishli lug‘aviy birliklardan tashkil topgan nom. Bur+ob: bur~bar~par - yuqori, baland: ob - suv, daryo [5,46]. Demak, Burob~Barob~Parob - yuqoridan oqib tushadigan daryo, tog‘ daryosi. Aslida suv havzasining nomi (gidronim) bo‘lgan, keyinchalik qishloq nomi (oykonim)ga o‘tgan.

Farob – Kitob tumanida joylashgan qishloq. Kelib chiqishiga ko‘ra sug‘dcha nom. Tarixiy tuzilishiga ko‘ra far+ob so‘zlaridan tashkil topgan qo‘shma nom. Far~par~bar - yuqori, baland, ob - suv, daryo ma’nolariga ega. Farob (arab alfavitida “p” tovushini ifodalaydigan harf bo‘lmaganligi uchun “f” harfi orqali yozilgan)<Parob<Barob - yuqoridan oqib keluvchi daryo, tog‘ daryosi ma’nosida. Dastlab gidronim sifatida vujudga kelib, keyinchalik qishloq nomiga o‘tgan.

Yag‘nav – Yakkabog‘ tumanidagi adir nomi. Shuningdek, «Vaqfnoma”da Surxob, hozirgi Qizilsuv daryosi bo‘yida Yag‘nob mavzesi bo‘lganligi qayd etilgan [2, A75b, 287]. Yag‘nav<Yax+in+ob shaklidagi eroniy so‘zlardan tashkil topgan qo‘shma nom. Demak, yag‘~yax – sovuq, -in – xoslik, mavjudlikni bildiruvchi qo‘shimcha; ob – suv ma’nolarini beradi. Bu nom asosan gidrografik obyekt nomi (gidronim) sifatida vujudga kelgan bo‘lib, keyin orografik obyekt nomi (oronim)ga o‘tgan. Shahrisabz tumaniga qarashli Oqsuv daryosining bosh irmog‘i va Hisor tog‘ining bir cho‘qqisi Obiyax deyiladi. Bu nomlar ham Yag‘nav toponimiga ma’nodosh. Ularning farqi faqat nom tarkibidagi so‘zlarning bog‘lanish usulida. Yag‘nav, Farob, Tagob, G‘urjob kabi toponimlar tarkibidagi so‘zlar bitishuv yo‘li bilan to‘g‘ridan –to‘g‘ri bog‘langan; Obiyax, Obisafed, Obichashma, Obiravon kabi toponimlar tarkibidagi so‘zlar fors-tojikcha izofa yo‘li bilan bog‘langan.

O‘zbekiston toponimlari tarkibida uchraydigan gidrografik atamalardan yana biri “rud” hisoblanadi. Bu atama etimologiyasiga ko‘ra g‘arbiy eroniy tillarga mansub: fors-tojikcha *rud* “daryo”, o‘rta fors tilida *rut* “daryo”, qadimgi fors tilida *rautah* “daryo” [6,16]. Lekin Janubiy O‘zbekiston hududida mavjud bo‘lgan *-rud* komponentli qadimgi

toponimlar sug‘dcha *rwt* “daryo” so‘ziga bog‘liq bo‘lishi mumkin. Bu so‘zdan tashkil topgan toponimlarning Eronda ko‘p uchrashi va uning O‘zbekiston toponimiyasida kam uchrashi ham buni tasdiqlaganday bo‘ladi.

O‘zbekiston tarixiy (dioxron) toponimiyasida *-rud* komponentli quyidagi toponimlar mavjud bo‘lgan: Keshrud (hozirgi Qashqadaryo, uning yuqori oqimidagi tuman nomi), Asrud (hozirgi Oqsuv daryo), Surud ( hozirgi Oqsuv daryosi yuqori oqimidagi yerlar), Jajrud (hozirgi To‘palangdaryo), Romidrud (Kofirnihon daryosi), Xushkrud (Qizilsuv yoki Yakkabog‘daryo), Xuzarrud (hozirgi G‘uzordaryo), Rud (Kesh tumanlaridan birining nomi), Chag‘onrud (Surxondaryo), Vexrud yoki Vaxrud (Amudaryoning qadimgi nomi), Rudi Qassabon (Kesh shahri shimolidagi anhor), Rudak (Toshkent, Salor daryosining qadimgi nomi), Rudi Zar (Buxoro, daryo) va boshqalar. O‘zbekiston hozirgi (sinxron) toponimiyasida *-rud* komponentli joy nomlari saqlanib qolgan: Pushtiurdak (Boysun, qishloq - aslida Pushti rudak), Rudak (Shahrisabz, qishloq - Yakkaariq), Rudaqul (Boysun, soy), Tangruk (Sariosiyo, qishloq - aslida Tangrud).

-rud topoformanti orqali yasalgan toponimlar Zarafshon vodiysi hududida nisbatan ko‘p tarqalgan. Qadimgi eroniy tillarda *rud* “daryo” ma’nosidagi mustaqil so‘z sifatida ham keng iste’molda bo‘lgan

Hozirgi tojik tilida “rud” so‘zi “daryo” ma’nosidagi apellyativ sifatida qo‘llanmaydi. Shuningdek, gidrografik atama sifatida ham, yangi toponimlar yasamaydi. Lekin fors tilida bundan farq qilib, “rud” hozir “daryo” ma’nosidagi mustaqil so‘z sifatida ham, toponimlar yasaydigan topoformat sifatida ham keng qo‘llaniladi.

Buxoro va uning atrofidagi tumanlarda “rud” so‘zi uzoq vaqtga qadar “daryo”, “kanal”, “anhor” ma’nosidagi gidrografik atama sifatida ishlatilgan. Uning Rudi Mosaf [4, 90], Rudi Somjon [4, 97], Rudi Zar, Xarqonrud, Baykanrud, Rudi Nafar [4,111] kabi gidronimlar tarkibida uchrashi qam shundan dalolat beradi.

Zarafshon vodiysi hududida joylashgan “rud” komponentli toponimlardan Panjrud, Pasrud, Namnarud, Jirjirud kabilarni misol qilib keltirish mumkin.

Keshkrud – “Qashqadaryo” daryosi va qadimgi tuman nomi. Bu nom ayrim manbalarda Keshrud shaklida ham uchraydi. Arab geograflarining asarlarida keltirilishicha, “Keshkrud” daryosining yuqori oqimidagi yerlar Kesh viloyatining Keshkrud tumanini tashkil etgan. Bu hozirgi Qashqadaryoning qadimgi nomi. Nom tarixiy tuzilishiga ko‘ra kesh+ik+rud shaklidagi qushma so‘z shaklida bo‘lgan. Daryo nomining kelib chiqishiga Kesh toponimi asos bo‘lgan. O‘rta asr tarixiy yozma manbalarida daryo nomi sifatida faqat Keshkrud yoki Keshrud nomi tilga olingan. Keshkrud nomning keyingi taqdiri hozirgi Qashqadaryo nomining kelib chiqishi bilan bog‘liq bo‘lishi kerak.



Rus sharqshunosi, akademik V.V.Bartold Qashqadaryo nomining kelib chiqishiga Keshkrud nomi asos bo‘lgan, degan fikrni ilgari surgan [1,I,187]. Keyinchalik bu fikrni toponomist olim E.M. Murzayev ham qo‘llab-quvvatlagan. E.M.Murzayevning fikricha, “Qashqadaryo” nomini hozirgi shaklda ma’nosini izohlash noto‘g‘ri. Uning qayd etishicha, Qashqatou (hech qanday daraxt yoki bo‘toq o‘smagan yalong‘och tog‘), Qashqaqum (biron bir butoq o‘smagan taqir cho‘l), Qashqaashu (o‘tish qulay bo‘lgan ochiq dovon) joy nomlaridagi “qashqa” so‘zining ma’nosi to‘g‘ri. Lekin “Qashqadaryo yoki Qashqabuloq toponimlaridagi “qashqa” so‘zi anglatgan ma’nosini oqlamaydi [3,223]. Toponomshunos olim H.Hasanov esa Qashqadaryo nomi “qashqa” so‘zidan yasalgan degan fikrni ilgari surib, shunday yozadi: “...Qashqa degan qabila bo‘lganligi ma’lum. Ammo daryoning tabiiy xususiyatida ham “qashqalik” bor: Qarshidan keyin daryo suvi kamayib qolib, o‘zani ola-chalpoq – qashqa holga keladi”, deydi [8, 57].

Professor T. Nafasov ham Qashqadaryo o‘zbekcha nom ekanligini e’tirof etib, uni kash+ka+daryo shaklidagi yasama so‘z ekanligini ta’kidlaydi. Qadimgi turkiy tilda kash – tepa, balandlik; XIII asr yodgorliklarida tog‘ cho‘qqisi, balandlik, tizma tog‘. Qashqadaryo balandlikdan, ya’ni tog‘dan oqib tushuvchi daryo – tez oqar daryo tushunchasini beradi [5,241].

Yuqorida keltirilgan fikrlardan ko‘rinib turibdiki, daryo nomining kelib chiqishi yuzasidan ikki xil qarash mavjud. Bizning fikrimizcha Qashqadaryo nomi tarixiy Keshkrud nomining davr o‘tishi bilan fonetik o‘zgarishga uchragan shakli. Ma’lumki, hozirgi o’zbek tilida “daryo” tushunchasi qadimda *rud,ob*, keyinchalik *daryo* atamasi orqali ifodalangan. Arab sayyohi Yoqut asarida Kashaf viloyati nomi tilga olingan. Bu Kashob toponimining o‘zgargan shakli. Kashob va Keshrud bir daryoning nomi. Demak, daryo nomi ma’lum bir davr oralig‘ida Keshkrud<Keshrud<Kashob~Kashof shakllarida o’zgarib borgan. Keyinchalik, *rud* va *ob* atamasining o‘rnini *daryo* atamasi egallagan. Daryo atamasining qo‘llanishi *kesh* atamasining ham qiyofasini o‘zgarishiga olib kelgan. Albatta, Keshkrud so‘zining fonetik o‘zgarishga uchrashi bosqichlari to‘g‘risida manbalarda ma’lumotlar yo‘q.

## XULOSA

Yuqorida keltirilgan tahlillardan ko‘rinadiki, tarkibida *jon, xos, ob,rud* kabi arxaik gidrografik atamalar qatnashgan toponimlar dastlab gidronimlar sifatida vujudga kelgan, keyinchalik ular toponimlarning boshqa turlari, xususan, oronimlar va oykonimlarga o’tgan. Chastotasiga ko’ra bu xususiyat aholi maskanlari nomlari, ya’ni oykonimlarda keng tarqalgan.

**REFERENCES**

1. Bartold V.V. Sochineniya. – Moskva: Nauka T. I,1963-759 c., TII. ch. 1 – 1963. – 1020 s., TIII, -1955.-711s.
2. Mukminova R. G. K istorii agrarnых otnosheniy v Uzbekistane XU1 v. Po materialam «Vakf-name». T., 1966.
3. Murzayev E.M. Ocherki toponimiki. - Moskva: Мысль, 1974. - 382 s.
4. Narshaxiy. Buxoro tarixi // Meros. T.1991.-B. 82-174.
5. Nafasov T. O‘zbekiston toponimiyalarining izohli lug‘ati . –T.: O‘qituvchi, 1988.-290 b.
6. Xromov A.L. O strukturnых osobennostyax iranskoy toponimii Maverannaxra v period IX-XIII vv.// Vostochnaya filologiya.- Dushanbe, 1974. Vыр. Z.-s. 3-25.
7. Chexovich O.D. Samarkandskiye dokumentы XU-XU11 vv.: O vladeniyax Xodja Axrara v Sredney Azii i Afganistana // Pamyatniki pismennosti Vostoka, vыр. 31. – M.: Nauka, 1974. – 631 s.
8. Hasanov H. O‘rta Osiyo joy nomlari tarixidan. T.: Fan,1965. -83 b.



# SIGNIFICANCE OF PRODUCING OENOTHERA BIENNIS IN THE DEVELOPING COUNTRIES

**Nazar Sarvar ugli Rustamov**
PhD, Research Institute of Plant Genetic Resources
rustamov.nazar@bk.ru

**Khasanboy Nazarmetov**
Research Institute of Plant Genetic Resources

## ABSTRACT

The seeds of the medicinal plant evening primrose (Oenothera biennis L.), which has the status of invasive in many countries of the world, are a source of pharmacologically valuable oil with a high content of polyunsaturated fatty acids (PUFA), including γ-linolenic acid. The authors have established for the first time that the oil from the seeds of O. biennis, collected in various regions of the republic, is not inferior in quality to world analogues and is balanced in PUFA composition; it is characterized by a pronounced hypolipidemic and immunomodulatory effect. It is assumed that the development of strategies for the use of this species as a basis for import-substituting herbal preparations for various purposes will help to limit its expansion in our Republic.

**Keywords:** pharmaceuticals, flowers, seeds, stem, oils, useful properties, production, yield, productivity.

## АННОТАЦИЯ

Семена лекарственного растения энотеры двулетней (Oenothera biennis L.), имеющего статус инвазионного во многих странах мира, являются источником получения фармакологически ценного масла с высоким содержанием полиненасыщенных жирных кислот (ПНЖК), в том числе γ-линоленовой кислоты. Авторами впервые установлено, что масло из семян энотеры двулетней, собранных в различных районах республики, по качеству не уступает мировым аналогам и сбалансировано по составу ПНЖК, характеризуется выраженным гиполипидемическим и иммуномодулирующим действием. Предполагается, что разработка стратегий использования этого вида в качестве основы для импортозамещающих фитопрепаратов различного назначения будет способствовать ограничению его экспансии в нашей республике.

**Ключевые слова:** фармацевтика, цветы, семена, ствол, масла, полезные свойства, производство, урожайность, продуктивность.

**INTRODUCTION**

A biennial plant with a thick taproot and an erect stem up to 1.5 m high. The stem is usually simple, sometimes branching in the upper part; sparsely pubescent (like the calyx and capsule) with short glandular and longer simple light hairs, densely foliated, sometimes turning red in the lower part or having red matte spots. Basal leaves are 10-20 cm long, 2-6 cm wide, long-petiolate, oblong-ovate or elliptical, weakly emarginate-dentate, almost entire, ending in a point. Stem leaves are alternate, on short petioles, the upper ones are almost sessile, oblong-lanceolate, wedge-shaped at the base, finely dentate, covered with pressed small hairs on the upper and lower sides. The midrib is red. The length of the stem leaves is 5-7 cm, width ~2 cm.

Oenothera, or Night Candle is a genus of plants in the family Onagraceae. A large genus that includes plants of very diverse appearance: herbs and subshrubs, branched or unbranched, with simple, entire, serrated, lobed or pinnately dissected leaves. The plant, well-known and decorative, has led to the emergence of many beautifully flowering varieties; In horticulture, the plant is known under the transcriptional Latin name "oenothera". Adapted to its native temperate steppe lands, primrose thrives in well-drained soils with moderate moisture. This species prefers consistent moisture but can tolerate short periods of drought. Watering weekly maintains optimum moisture balance. Commonly found outdoors, primrose is a herbaceous plant that benefits from periods of rainfall during the growing season, providing it with sufficient water without the risk of overwatering. Evening primrose grows best in full sun, where it can receive at least 6-8 hours of direct sunlight per day. This optimal light exposure is essential for its growth, promoting robust health and abundant blooms. Although evening primrose exhibits some tolerance to partial sun, reduced light levels can result in leggy stems and fewer flowers, which can negatively impact the overall health of the plant. The plant generally exhibits resilience by adapting to varying light conditions, adjusting the orientation of its leaves to maximize light absorption. Ideal for planting outdoors, evening primrose should be placed in open areas that receive adequate sunlight to reach its full growth potential.

Evening primrose is very cold tolerant and can survive temperatures as low as -4°F. Optimum growth temperatures are 64-75°F. Temperatures above 81°F are not favorable, as evening primrose does not do well in prolonged and intense heat. Evening primrose prefers dry to moderately moist conditions and is drought tolerant. Soil should not be allowed to dry out during cultivation, especially if the goal is to encourage vigorous plant growth and abundant flowering. Evening primrose does not tolerate flooding well, so a well-drained substrate is essential.

Evening primrose can grow in a variety of soil types, but prefers light, loamy, sandy soil with moderate moisture and good drainage. If planted in clay, improve the nutrients and drainage of the soil by adding sand,

peat, a little organic fertilizer and crushed coal residue. The soil should be neutral, slightly acidic or slightly alkaline (pH 5.5-7.5).

For optimal growth, evening primrose thrives with a balanced nutrient fertilizer. Begin fertilizing in early spring to support foliage development, applying a high-nitrogen formula monthly. When evening primrose enters bloom, switch to a balanced nutrient to increase bloom production, reducing frequency to every other month. Use a dilute solution to avoid burning the roots. Adjust for increased growth in summer and reduce in fall to prepare evening primrose for winter dormancy. Always moisten the soil before fertilizing to improve nutrient uptake and protect the roots.

Evening primrose is a biennial with tall, upright stems and yellow flowers. Prune in early or late spring to promote healthy growth and blooms. Remove any dead or damaged stems and deadhead spent flowers to prevent self-reproduction. Thinning out crowded stems allows for better air circulation, which reduces the risk of disease. Prune before the blooming season for best results. These steps help maintain the plant's health, vigor, and aesthetic appeal.

The ideal season for propagating the biennial primrose is spring, mainly by sowing. It has an average difficulty of propagation. Successful propagation is confirmed by healthy roots and shoot growth. Provide well-drained soil and sufficient sunlight for optimal results.

For the biennial evening primrose, the best time to replant is from mid-spring to early summer, when the plants are growing most vigorously. To maintain optimal plant health, choose a sunny location with well-drained soil. Remember that careful handling of the plants during replanting will ensure their successful replanting.

Until recently, evening primrose was not held in high esteem. It was not used in official medicine, only in folk medicine were the leaves used in the form of tea against diarrhea. Recently, researchers (D. Horrobin et al.) discovered a high content of γ-linolenic acid in the fatty oil of the seeds, and evening primrose immediately became a desired dietary remedy and a well-known medicinal plant. Because γ-linolenic acid, unlike other unsaturated fatty acids, facilitates the formation of prostaglandins in our body, which are very important for the normal functioning of many organs. Until now, no plant has been known that would contain γ-linolenic acid in such large quantities. Application in folk medicine. In folk medicine, tea from evening primrose leaves was only occasionally used as a remedy for diarrhea. Its action is based on tannins, which are abundant in evening primrose. The roots are used as a tonic. They are dug up in the fall when they reach 5 cm in thickness and 10 cm in length, cut into circles and cooked with vinegar and oil or stewed in meat broth. This dish is said to contain extraordinary power, which quickly puts the patient back on his feet. I even came across a report that one pound of evening primrose root gives more strength

than a hundredweight of beef. This is undoubtedly a great exaggeration, but it shows how much this root is valued.

## CONCLUSION

The seeds of the medicinal plant evening primrose (Oenothera biennis L.), which has the status of invasive in many countries of the world, are a source of pharmacologically valuable oil with a high content of polyunsaturated fatty acids (PUFA), including γ-linolenic acid. The authors have established for the first time that the oil from the seeds of O. biennis, collected in various regions of the republic, is not inferior in quality to world analogues and is balanced in PUFA composition; it is characterized by a pronounced hypolipidemic and immunomodulatory effect. It is assumed that the development of strategies for the use of this species as a basis for import-substituting herbal preparations for various purposes will help to limit its expansion in our Republic.

## REFERENCES

1.Johnson, M.T.J.; Agrawal, A.A.; Maron, J.L.; Salminen, J.P. Heritability, covariation and natural selection on 24 traits of common evening primrose (Oenothera biennis) from a field experiment. J. Evol. Biol. 2009, 22, 1295–1307.
2.Singh, S.; Kaur, R.; Sharma, S.K. An updated review on the Oenothera genus. J. Chin. Integr. Med. 2012, 10, 717–725.
3.Ahmad, A.; Singh, D.K.; Fatima, K.; Tandon, S.; Luqman, S. New constituents from the roots of Oenothera biennis and their free radical scavenging and ferric reducing activity. Ind. Crops Prod. 2014, 58, 125–132.
4.Christie, W.W. The analysis of evening primrose oil. Ind. Crops Prod. 1999, 10, 73–83.
5.Zadernowski, R.; Polakowska-Nowak, H.; Rashed, A.A.; Kowalska, M. Lipids from evening primrose and borage seeds. Oilseed Crops 1999, 20, 581–589.
6.Montserrat-de la Paz, S.; Fernandez-Arche, M.A.; Angel-Martin, M.; Garcia-Gimenez, M.D. Phytochemical characterization of potential nutraceutical ingredients from Evening Primrose oil (Oenothera biennis L.). Phytochem. Lett. 2014, 8, 158–162.
7.Zadernowski, R.; Naczk, M.; Nowak-Polakowska, H. Phenolic Acids of Borage (Borago officinalis L.) and Evening Primrose (Oenothera biennis L.). J. Am. Oil Chem. Soc. 2002, 79, 335–338.
8.Hudson, B.J.F. Evening primrose (Oenothera spp.) oil and seed. J. Am. Oil Chem. Soc. 1984, 61, 540–543.

# OILADA SOG'LOM TURMUSH TARZI PSIXOLOGIYASINI SHAKLLANTIRISHNING IJTIMOIY- PSIXOLOGIK XUSUSIYATLARI

**Dilafruz Xudoyberdiyevna Ziyadullayeva**
Sharof Rasidov nomidagi Samarqand davlat universiteti "Amaliy psixologiya" kafedrasi mustaqil tadqiqotchisi

## ANNOTASIYA

Maqolada oʻzbek oilalarida milliy qadriyatlar asosida sogʻlom avlodni tarbiyalashning ijtimoiy-psixologik muammolari haqida fikr yuritilgan. Shuningdek, bugungi kunda milliy qadriyatlar asosida oʻzbek oilalarida farzandlarni tarbiyalash borasida yoʻl qoʻyilayotgan ayrim kamchiliklar toʻgʻrisida mulohazalar bayon etilgan.

**Kalit soʻzlar:** sogʻlom avlod, milliy qadriyatlar, millat, tarbiya, ijtimoiy muhit, oila, urf-odatlar, nizoli vaziyatlar, xulq-atvor.

# СОЦИАЛЬНО-ПСИХОЛОГИЧЕСКИЕ ОСОБЕННОСТИ ФОРМИРОВАНИЯ ПСИХОЛОГИИ ЗДОРОВОГО ОБРАЗА ЖИЗНИ В СЕМЬЕ

## АННОТАЦИЯ

В статье рассматриваются социально-психологические проблемы воспитания детей на основе национальных сенностей в узбекских семьях. А также обсуждаются некоторые достатков современного воспитания детей в узбекских семьях на основе национальных ценностей.

**Ключевая слова:** здоровые поколения, национальные традиции, национализм, образование, социальная среда, семья, традиции, конфликтные ситуации, поведение.

# SOCIAL- PSYCHOLOGICAL CHARACTERISTICS OF FORMING THE PSYCHOLOGY OF A HEALTHY LIFESTYLE IN THE FAMILY

## ABSTRACT

The article deals with the socio-psychological problems of raising children on the basis of national values in Uzbek families. Also, some shortcomings of the modern upbringing of children in Uzbek families based on national values are discussed.

**Keywords:** healthy generation, national values, nationality, education, social environment, family, traditions, conflict situations, behavior.

Sog‘lom avlodni shakllantirish jamiyatda sog‘lom turmush tarzini qaror toptirish negizida amalga oshriladi. Buning uchun esa jamiyatning har bir a’zosi sog‘lom turmush tarzini yo‘lga qo‘yishi, salomatlikni madaniyatlilikning bir ko‘rinishi sifatida qabul qilish lozim. Yoshlar hayotida, yurish-turishida ham mana shunday yangicha tafakurning shakllantirilishi bu boradagi barcha muammolarga yechim bo‘lib xizmat qiladi. Keyingi yillarda aholi salomatligini, ayniqsa, onalik va bolalikni, yoshlarni, oilani ijtimoiy muhofaza qilish masalalari hukumatimiz siyosatida markaziy o‘rinni egallab kelmoqda. Bu bejiz emas, albatta - hozir biz insoniyat tarixida unutilmas bo‘lgan bir davrda – ilm-fan, texnika, umuman sivilizasiya kuchli taraqqiy etgan zamonaviy asrda yashamoqdamiz va qolaversa, yurtimizda huquqiy demokratik fuqarolik jamiyatini barpo etish jarayoni kechmoqda. Umumjahon hamjamiyati bilan turli yo‘nalishlarda hamkorlik qilish, oldimizda turgan ijtimoiy-iqtisodiy, ma’naviy-ma’rifiy hamda siyosiy masalalar yechimini xalqimiz farovonligini ta’minlash nuqtai nazaridan mo‘tadil ravishda amalga oshirish vazifalari fuqarolarimizning, oila va kelajak avlodning har tomonlama barkamol (ham jismonan, ham ma’naviy, ham ruhiy jihatdan sog‘lom), dono, ilg‘or fikrli va zakovatli bo‘lishini taqozo etadi. Ushbu maqsadni amalga oshirish uchun esa, insonning asosiy hayoti o‘tadigan maskan-oilaning turmush tarzi sog‘lom bo‘lmog‘i darkor.

Ma’lumki, jamiyatimizda inson salomatligi, jismoniy barkamolligi, sog‘lom turmush tarzi madaniyatiga egaligi o‘ta muhim ijtimoiy qadriyat hisoblanadi. Millat salomatligini ta’minlash, xalq genofondini bekamu-ko‘st saqlash sog‘lom turmush tarzi tufayligina yetarlicha ijobiy tarzda hal etiladi. Bu esa, jamiyatning barcha ijtimoiy institutlari; oila, o‘quv-tarbiya maskanlari, mahalla hamda mustaqil ta’lim oldiga jamiyatimiz fuqarolariga sog‘lom turmush tarzi mazmuni va mohiyatini anglatish, yoshlarni sergak va bilimdon, barkamol shaxs qilib tarbiyalash masalasini ko‘ndalang qilib qo‘yadi.

Shundan kelib chiqib, mustaqillikning dastlabki yillaridanoq, Respublikamizda sog‘lom avlodni shakllantirishga kirishila boshlandi. “Barkamol avlod”ni tarbiyalash masalasi davlat siyosati darajasiga ko‘tarilib, bu masalaga ustuvor vazifa sifatida qarala boshlandi.

Ammo, yurtimizda yoshlarning har tomonlama kamol topishlari uchun amalga oshirilayotgan tadbirlar va bu sohaga berilayotgan katta e’tiborga qaramasdan, yoshlar o‘rtasida tamaki chekish, spirtli ichimliklarga berilish, jinoyatchilik, noaxloqiy va noinsoniy xulq-atvorni namoyon qilish kabi illatlar uchrab turibdi. Bu bizning nazarimizda yoshlar va keng aholi o‘rtasida va ayniqsa, oilalarda sog‘lom turmush tarzi psixologiyasining yetarlicha shakllantirilmayotganligiga borib taqaladi.

Sog‘lom turmush tarzi haqida so‘z borar ekan, uning eng avvalo inson tani va vujudining betob bo‘lishiga sabab bo‘luvchi zararli odatlardan forig‘ bo‘lishni tasavvur qilishga o‘rganib qolganmiz. Bu atama, eng avvalo, sog‘liqni saqlash xodimlari faoliyati bilan bog‘liq tarzda tushuntiriladi. Ammo, sog‘lom turmush tarzini shakllantirishda - tan va vujud, aql hamda idrok bevosita odamniki, unga bog‘liq bo‘lgani uchun ham inson ruhiyati qonuniyatlari va sirlarini o‘rganuvchi fan bo‘lmish psixologiyaning unga aloqasi bor. Shuning uchun ham psixologiya fanida sog‘lom turmush tarzi psixologiyasi tushunchasi mavjudki, u sog‘lom turmush tarziga eng avvalo, inson ongi va tafakkurining in’ikosi sifatida qaraydi. Demak, har birimiz uchun suv va havodek zarur bo‘lgan sog‘ligimizni ta’minlash va bunga erishish uchun sog‘lom turmush tarziga odat qilish nafaqat tibbiyot xodimlari, balki psixologlarning, psixologiya fanining ham izlanish predmeti sifatida namoyon bo‘ladi.

Shu ma’noda, psixologiya sog‘lom turmush tarzini shakllantirishda inson fe’li, xulq-atvori va turli psixologik holatlari nuqtai nazaridan o‘rganganda: asosan, har birimiz guyoki sirdek tuyulgan ruhiyatimizning o‘zimizni sog‘-salomat, beshikast va tetik his qilishimizga aloqador qanday jihatlari borligini, uni boshqarish orqali o‘z boyligimiz – salomatligimizni saqlash borasida qo‘limizda qanday imkoniyatlar mavjudligini va sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirish har birimizga o‘z ruhiy holatimizni boshqarish, ongu-shuurimizda ro‘y berayotgan o‘zgarishlarni vaqtida ilg‘ash orqali uni mo‘tadil tutish, o‘zgaruvchan shart-sharoitlarga moslashish yo‘llarini, bu boradagi profilaktikani o‘rganadigan fan hamda foydali amaliyot sifatida tobora hayotimizga dadil kirib kelmoqda.

Manbalardan ma’lum bo‘ladiki, sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirishning bir qator: ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy, tibbiy, jismoniy, pedagogik, psixologik va boshqa omillari mavjud. Biz mazkur maqolada sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirishning psixologik jihatlarini: inson fe’l-atvorini; sog‘lom turmush tarziga nisbatan shaxsning munosabatini; sog‘lom turmush tarzini shakllantirishning ijtimoiy-psixologik omillarini; sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirishda shaxsning individual-psixologik xususiyatlarining o‘rni; shaxs o‘sib-o‘lg‘aygan oila muhitning ta’siri, ya’ni tashqi ijtimoiy-psixologik omillar haqida fikr-mulohaza yuritmoqchimiz.

Sog‘lom turmush tarzini shakllantirishda shaxs motivasiyasi omilining o‘rni ham kattadir. Motivasiya esa o‘z mazmuniga ko‘ra shaxsni ma’lum bir faoliyatini bajarishga kirishishi uchun harakatga keltirish, uning muhimligini asoslash va anglatishni bildiradi. Sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirish masalasida motivasiya omili odamlarga ularning nima uchun sog‘lom turmush tarzi psixologiyasi





muhitida yashash lozimligini, nima sababdan nosog‘lom turmush tarzini tanlash xatti-haraktini anglatishga qaratiladi.

Aholi va yoshlar o‘rtasida sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirish jarayonida motivasiya omilining o‘rnini baholashda har bir shaxsda uning kundalik hayot faoliyatini taxlil qilish uchun zarur bo‘lgan uchta asosiy elementning mavjudligiga e’tiborni qaratish lozim. Jumladan har bir shaxsda:

– sog‘lom turmush tarzi haqidagi bilimlarning mavjudligi;

– sog‘lom turmush tarzida yashashning insonni sog‘lom qilishga va umrini uzaytirishi mumkinligiga qat’iy ishonchning bo‘lishi;

– sog‘lom turmush tarzida yashash uchun astoydil harakatning mavjud bo‘lishi kabilar.

Kuzatish va tadqiqotlarimizning ko‘rsatishicha, yoshlarda sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirishni eng avvalo oilada bolalar va o‘smirlarni o‘z sog‘ligiga mas’uliyat hissi orqali yondoshishni tarbiyalashdan boshlash lozim.

Ma’lumki, oila - bu har bir jamiyatning kichik sosiumidir. Shu ma’noda jamiyatning va ijtimoiy hayotning bir bo‘lagi tariqasida oilaning o‘ziga xos vazifalari bor, o‘z navbatida bu vazifalarning har biri ma’lum bilimlarga ega bo‘lishni va eng muhimi mas’uliyatni his qilish talabini qo‘yadi. Agarda yangi tuzilgan oila jamiyatning bir bo‘lagi sifatida takomillashmasa yoki “o‘smasa”, ayniqsa ma’nan va ruhan taraqqiy etib bormasa, oiladagi tomonlarning o‘zaro vazifalari va qiziqishlari aniq belgilanmay qolsa, bunday oilaning kelajagi farovon bo‘lmaydi.

O’zbek oilasida ko‘p avlodlilik belgilari yaqqol ifodalanadi. Unda farzand ongida sog‘lom g‘oya va bilimlar shakllanishida oilaning kattalari - bobolar, momolar, yaqin qarindosh-urug‘lar, qo‘ni-qo‘shnilar, mahalla ham bevosita ishtirok etadi. Azaliy odatlarimizga ko‘ra, farzandlarimiz tarbiyasiga ota-onadan nisbatan bobo, buvi, qo‘shni va qarindoshlarning ta’siri kuchliroqdir. Ular oiladagi ma’naviy muhitning belgilovchilari hisoblanadi. Bu xil tarbiya an’anasi o‘tmishdan qolgan muhim ma’naviy-pedagogik qadriyat hisoblanib, buyuk ajdodlarimiz hayotida bu xil tarbiya uslubi shakllanib, muayyan tizim darajasiga yetgan.

Sog‘lom turmush tarzini shakllantirishning psixologik-pedagogik jihatlari uchun me’yoriy talablar nazarimizda quyidagi fazilatlarda namoyon bo‘lishi mumkin: tolerantlik, ya’ni hamjihatlikda, jon kuyarlikda, oqilalikda, odob-ahloqda va xushmuomalalikda. Ayollar esa o‘zlarida bokiralik, muloyimlikni shakllantirishlari, hamisha o‘zinikini uqtirishga intilishdan qochishlari kerak. Jismoniy jihatlar uchun me’yoriy talablar jismonan komillika intilish, trenajyor zallar, fitnes klublarga borib turishga undovchi harakatlarda o‘z aksini topishi, ya’ni jismoniy sog‘lomlashish nuqtai nazaridan hayot





tarzi psixologiyasini taraqqiy ettirish omillaridan iborat bo‘lmog‘i lozim. Tibbiy me’yoriy talablar - turli kasalliklarni erta va o‘z vaqtida aniqlashga intilish, ayniqsa nasldan naslga o‘tuvchi yoki ijtimoiy xastaliklar (tuberkulyoz, OIV/OITS, jinsiy yo‘l bilan yuqadigan kasalliklar)ni aniqlashga yo‘naltirilgan bo‘lishi kerak [3]. Bu mmasalaga boshqa tomondan yondoshadigan bo‘lsak, ijobiy me’yoriy talablar bo‘lajak turmush o‘rtoqlarning o‘z salomatligiga mas’uliyatli bo‘lishga da’vat etishlari talab etiladi. Xo‘sh, muvaffaqiyatli oila qurish va sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini shakllantirish me’yoriy talablarda belgilangan natijalarga qanday qilib erishish mumkin?

Hozirgi vaqtda hyech kimga sir emas, aholi o‘rtasida turli-tuman xastaliklarning (jumladan, ona va bolalarda) uchrab turishi odatdagi holga aylanib bormoqda. Holbuki, turli yoshdagi insonlarda kelib chiqayotgan yuzlab kasalliklarning oldini olish mumkin, buning uchun esa, aynan shu kassallikka chalinayotganlar sog‘lom turmush tarziga rioya qilsalar, bas. Tibbiyot ilmidan ma’lumki, hyech bir dard, organizmda o‘zining oz bo‘lsada-da, salbiy izini qoldirmasdan o‘tmaydi. Shunday ekan, dunyoning barcha taraqqiy etgan mamlakatlaridagidek, yurtimiz aholisining kasalikka chalinmaslik choralarini ko‘rish - profilaktik medisinani kuchaytirish, keng omma ongiga sog‘lom turmush tarzi psixologiyasi tamoyillarini mukammal singdirish muhim ahamiyatga molikdir.

Bundan hali X asr avval, buyuk qomusiy olim, sharq tabobatining asoschisi, ulug‘ ajdodimiz Abu Ali ibn Sino, “Salomatlikni saqlashning asosiy mahorati inson hayoti uchun muhim bo‘lgan umumiy omillar mo‘tadilligini ta’minlashdan iboratdir” [1] - degan edi. Ushbu so‘zlar, sog‘lom turmush tarziga rioya qilish lozimligini anglatadi. Bu esa, o‘ziga xos bilimni, saviyani va eng muhimi, oilaviy tarbiyani talab qiladi.

E’tiborli tamoni shundaki, barcha insonlar uchun mutanosiblikning va salomatlikning yagona chegarasi, o‘lchovi bir xil bo‘lishi mumkin emas. Har bir odam, o‘z konstitusiyasi, tana tuzilishi, salomatligi darajasi, organizmning ichki va tashqi imkoniyatlari, hattoki, oilaviy an’analardan kelib chiqqan holda o‘zi uchun sog‘lom turmush tarzi psixologiyasini oqilona belgilay olish kerak. Bunda, aynan shu odam tug‘ilib o‘sgan, ulg‘aygan oilaning o‘rni juda kattadir.

Inson salomatligini muhofaza qilishda, organizmni chiniqtirishda harakatning (jismoniy tarbiyaning) ahamiyatiga alohida urg‘u bermaslik adolatsizlik bo‘lar edi: muntazam ravishda jismoniy (badan) tarbiya bilan shug‘ullanish, oqilona ovqatlanish, uyquni mo‘tadillashtirish hamda tanani toza-ozoda saqlash, nafaqat insonning jismoniy va aqliy jihatdan yaxshi rivojlanishi, balki uning uzoq umr ko‘rishini ham ta’minlaydi. Shuning uchun ham, jismoniy tarbiya va sport jamiyat, davlat taraqqiyotida muhim rol o‘ynaydi.





Zero, ham jismonan, ham aqlan sog‘lom bo‘lgan fuqarolardan tashkil topgan davlatning oilalari mustahkam, barcha jabhalardagi salohiyati yuksak bo‘lishi aniq.

Barchamizga ma’lumki, o‘zbek oilasida sog‘lom turmush tarzini shakllantirish, ko‘proq oila (ayollar)ga bog‘liq: oila a’zolarining jismoniy tarbiyaga munosabati, toza-ozodaligi, orastaligi, bolalar rejimi, tarbiyasi (ovqatlanish tartibi, kiyinish madaniyati, hordiq chiqarish, dars qilish) va hakozolar ko‘pincha onalar zimmasida bo‘ladi.

Shu boisdan ham, bugungi kunda mamlakatimizda dolzarb va aholi salomatligining manbai hisoblanadigan jismoniy tarbiyaga ahamiyatni kuchaytirish, uning barcha oilalarga kirib borishiga erishish uchun joylarda ayollarni bu ishga keng jalb etish – oilaviy sportni targ‘ib etish - davr talabiga aylanib bormoqda.

Oilaviy sport bilan shug‘ullanish, eng avvalo, o‘sha oila mustahkamligini, saranjom-sarishtaligi va farovonligini ta’minlaydi. Bunday oilalarda barcha yoshdagi oila a’zolari salomatliklari mustahkam, ma’naviy muhiti mo‘tadil, o‘zaro munosabat yaxshi, har bir oila a’zosining o‘qishga, ishga ishtiyoqi baland, kayfiyati hamisha ko‘tarinki bo‘ladi. Bunday oilada mehr-oqibatlilik, mehribonlilik, mas’uliyatlilik, e’tiborlilik odatiy hol hisoblanadi.

Kuzatishlarimizdan ma’lum bo‘lishicha, o‘zbek oilalarida, millatimiz orasida ayniqsa, hotin-qizlar, onalar, bo‘lajak onalar o‘rtasida jismoniy tarbiya va sportga bo‘lgan munosabat, ishtiyoq va ularning psixologiyasi hali talab darajasida emas.

Buning asosiy sabablaridan biri, xotin-qizlarning jismoniy tarbiya va sportni ularning o‘zlari, oila a’zolari va kelajakda qoldirajak zurriyodlari (farzandlari) salomatligini muhofaza qilishda naqadar muhim va betakror ahamiyatga molik ekanligini hali anglab yetmaganliklarida, joylarda, ayrim mutasaddilarning bu ishga jiddiy yondoshmayotganliklarida, deb bilamiz.

Yuqoridagilarni muxtasar qilib qayd etish mumkinki, sog‘lom turmush tarzi psixologiyasi bir tomondan, insonning jismoniy salomatligi va kamolotini nazarda tutsa, ikkinchi tomondan, inson ma’naviy, mafkuraviy va ruhiy salomatligi, uning shaxs sifatida barkamol voyaga yetishining asosini tashkil qiladi. Nafaqat jismoniy, balki ijtimoiy, ruhiy jihatdan o‘zini sog‘lom xis qilgan odamgina jamiyatning faol a’zosi bo‘lib, o‘ziga va atrofidagilarga naf keltirishi mumkin. Zero, oila va yosh avlod sog‘lom ekan – jamiyat mustahkam, jamiyat mustahkam ekan – mamlakat barqarordir.

## REFERENCES

1. Sh.Mirziyoyev. O’zbekiston yoshlari forumida so‘zlagan nutqidan, 25 dekabr 2020 yil, 18:00 siyosat.



2. O’zbekiston Respublikasining “Yoshlarga oid davlat siyosati to‘g‘risida”gi Qonuni, 2016 yil 14 sentyabr. O’zbekiston Respublikasi qonun hujjatlari to‘plami, 37-son, 426-modda.
3. O’zbekiston Respublikasining “Bola huquqlarining kafolatlari to‘grisida”gi Qonuni, 2008 yil.
4. Abu Ali Ibn Sino. Tib qonunlari. Uch jildlik saylanma. 1-jild. – Toshkent – 1992.
5. Oila psixologiyasi. Akademik lisey va kasb-hunar kollejlari o‘quvchilari uchun darslik. /Prof. F.B.Shoumarov tahriri ostida. – Toshkent, 2008.
6. Onalarga psixolog maslahati (Ona-bola munosabatlari psixologiyasiga oid ilmiy-amaliy tavsiyalar). /Tuzuvchilar: G’.B.Shoumarov va boshq. - Toshkent. -2002.
7. O.S.Qodirov. Umumiy psixologiya // O‘quv qo‘llanma. - Samarqand, 2022.-250 b.
8. O.S.Qodirov, Sh.N.Xotamov. Ijtimoiy psixologiya // Darslik. - Samarqand, 2023.-360 b.
9. https://president.uz/uz/lists/view/4057
10. httpuza.uzposts186773
11. WWW: UZA.UZ>society>1-iyun-khol-aro-b...





# MASHG‘ULOT JARAYONINI PEDAGOGIK NAZORAT QILISH ORQALI MALAKALI KURASHCHILARNING MUSOBAQA OLDI TAYYORGARLIGINI TAKOMILLASHTIRISH

**Boboxon Ixtiyorovich Xo‘janiyozov**
Chirchiq davlat pedagogika universiteti o‘qituvchisi

**ANNOTATSIYA**

O‘quv-mashg‘ulotlar jarayonida malakali kurashchilarning jismoniy tayyorgarligini baholash, umumiy va maxsus jismoniy tayyorgarlikni nazorat qilish uchun belgilangan mashqlarni qo‘llash metodikasi takomillashtirilgan.

**Kalit so‘zlar:** o‘zini o‘zi massaj qilish, tiklanish, ish qobiliyati, massaj, jismoniy yuklama, sportchilarni tayyorlash.

**ABSTRACT**

The methodology for the use of a complex of general and special exercises for assessing the physical training of qualified wrestlers in the process of training has been improved.

**Keywords:** training athletes, recovery, performance, massage, self-massage, physical activity

## KIRISH

Kurash milliy sport turida sport natijalarining o‘sishi malakali kurashchilarni tayyorlashning samarali tizimini oqilona tuzishga bog‘liq. Musobaqa va mashg‘ulot vositalarining to‘g‘ri taqsimlanishi, rejalashtirilishi va musobaqa faoliyatida nazorat qilinishi malakali kurashchilarni tayyorlashni boshqarishning samaradorligi oshishiga qay darajada yordam berishini aniqlash hamda ilmiy asoslab berish muhim ahamiyatga ega.

Kurashchilarning mashg‘ulot jarayonini pedagogik nazorat qilish vositalari va metodlarini nazariy asoslash zamirida yakkakurash turlarida sportchilar tayyorgarligini boshqarishning uch pog‘onali funksional tizimi yotadi (unda uchta asosiy pog‘ona ajratilgan bo‘lib, u butun tayyorgarlik tizimini to‘liq hajmda tasavvur qilishga va tizimning boshqaruv va boshqariluvchi elementlari orasidagi optimal nisbatlarni aniqlashga imkon beradi) [A.A.Novikov].

A.A.Novikovning uch pog‘onali tizimiga asoslanib, malakali kurashchilarning tayyorgarligini pedagogik kompleks nazorat qilish sxemasi ishlab chiqildi. Malakali kurashchilarni tayyorlashda pedagogik nazorat asoslarini rivojlantirishda, birinchi navbatda, organizmning yosh

bilan bog‘liq rivojlanishi, shuningdek, funksional tizimlarning individual rivojlanishi, tabiiy o‘sish jarayonida sifat va xususiyatlarning o‘zgaruvchanligi va o‘zgarmas darajasi, yo‘naltirilgan mashg‘ulotlar ta’sirida o‘ziga xos ko‘nikmalarni rivojlantirishda individual xususiyatlarni hisobga olish zarur.

**Tadqiqotning maqsadi** malakali kurashchilarning musobaqa va mashg‘ulot jarayonini pedagogik nazorat qilishning nazariy-metodik asoslarini yanada takomillashtirish yuzasidan taklif va tavsiyalar ishlab chiqishdan iborat.

**Tadqiqot usullari:** Maqolada ilmiy-metodik adabiyotlar tahlili, so‘rovnoma, pedagogik kuzatuv, pulsometriya, pedagogik testlash, pedagogik tajriba, matematik statistika metodlaridan foydalanilgan

**Tadqiqotni tashkillashtirish.** Malakali kurashchilarning mashg‘ulot va musobaqa yuklamalarini hisobga olish hamda tahlil qilish tizimi asoslanib, o‘quv-mashg‘ulot jarayonining samarali vositalari va metodlari aniqlangan. Malakali kurashchilarning individual xususiyatlarini inobatga olgan holda mashg‘ulot va musobaqa faoliyatining model tavsiflari ishlab chiqilib, unifikatsiyalashgan tizimning musobaqa va mashg‘ulot faoliyati natijadorligini oshirishda samaradorligi aniqlab berilgan.

**Tadqiqot natijalari va uning muhokamasi:** Mazkur maqola jismoniy tarbiya va sport mashg‘ulotlari nazariyasi va metodikasi sohasidagi respublikamiz va xorijiy olimlarning fikr-mulohozalariga asoslanganligi, tajriba-sinov ishlarining reprezentativligi hamda olingan natijalarning matematik-statistik tahlil metodlari yordamida ishlab chiqilganligi bilan izohlanadi. Olingan ma’lumotlar va natijalar kompyuter texnikasi yordamida to‘g‘ri qayta ishlab chiqilgan. Mazkur ishda berilgan xulosalar va ilmiy tavsiyalarning ishonchliligi malakali kurashchilarning mashg‘ulot va musobaqa faoliyatini pedagogik nazorat qilish nazariyasi va metodikasining konseptual muammolarini hal etish zarurati bilan asoslanadi.

Milliy sport turi kurashda, agar amaliyotchi murabbiy kurashchining holati to‘g‘risida kerakli axborot minimumiga ega bo‘lmasa, mashg‘ulot jarayonini boshqarish to‘g‘risida gapirish mumkin emas. Shu sababli asosiy e’tiborni umumiy boshqaruv tizimidagi aynan shu bo‘g‘inga qaratish lozim. Bugungi kunda zamonaviy sport turlari bo‘yicha uchta nazorat turi: bosqichli, joriy va tezkor nazorat va nazoratning uchta yo‘nalishi mavjud: musobaqa faoliyatini nazorat qilish, tayyorgarlik tomonlari nazorati va organizm tizimini nazorat qilish. Kurashchilarni tayyorlashda pedagogik nazorat faqat barcha yo‘nalishlar va turlar rivojlanishi bilan mavjud bo‘lishi mumkin (1-jadvalga qarang).

**1-jadval**

**Kurashda pedagogik nazoratni tashkil etish xususiyatlari**

| Hazorat yo‘nalishi / Nazorat turlari | Musobaqa faoliyatini nazorat qilish (MFN) | Tayyorgarlik tomonlarini nazorat qilish (TTN) | Organizm tizimlarini nazorat qilish (OTN) |
|---|---|---|---|
| Bosqichli nazorat (BN) | 1 | 4 | 7 |
| Joriy nazorat (JN) | 2 | 5 | 8 |
| Tezkor nazorat (TN) | 3 | 6 | 9 |

Ushbu sxemali jadvaldan ko‘rinib turibdiki, pedagogik nazoratni tashkil qilishda nazorat turlari kombinasiyalariga qarab test va nazorat mashqlarini tanlash kerak:

**MFN– BN – JN – TN (1, 2, 3)**

**TTN – BN – JN – TN (4, 5, 6)**

**OTN – BN – JN – TN (7, 8, 9)**

O‘quv-mashg‘ulot jarayonida pedagogik nazoratning barcha turlarini qo‘llash kurashchilar tayyorgarligini nazorat qilish samaradorligini oshiradi.

Ushbu sxema bo‘yicha kurashning barcha turlari va miqiyosini hisobga olgan holda kurashchilarni tayyorlashda kompleks pedagogik nazorat qilish dasturi ishlab chiqildi.

Hujum harakatlarining tahlili bellashuvni olib borish manzarasini hujumning asosiy lahzalarini aniq ajratib olgan holda aniqlashtirish imkonini beradi. Bu tahlil murabbiyga qiziq bo‘lishi mumkin, chunki u bundan bellashuvni olib borishning turli tuzilmalarini ishlab chiqish, shuningdek, kurashchi organizmining energiya ta’minoti samaradorligini oshirish maqsadida funksional tayyorgarlik dasturini tuzish uchun foydalanishi mumkin.

Yuqorida tilga olingan kurashchilarni tayyorlash tizimida eng asosiylaridan biri nazorat qilish kichik tizimi bo‘lib, unga, texnik-taktik mahoratni tahlil qilish, musobaqa faoliyatini o‘rganish metodikalaridan tashqari, harakat qobiliyatinining rivojlanishi va ularning maxsus faoliyatga o‘xshash sharoitlarda amalga oshirilishi darajasini baholash testlari batareyasi kiritildi. Xususan, ushbu testlar batareyasi kurash sport turida qo‘llash uchun mo‘ljallangan

Tadqiqot natijalaridan ma’lum bo‘ldiki, mashg‘ulot va musobaqa faoliyatining tahlili asosida tanlangan testlar yanada axborotli va ishonchli bo‘lib, bu o‘quv-mashg‘ulot jarayonini samarali tashkil etishga yordam berdi.

**2-jadval**

**Malakali kurashchilarning harakat qobiliyatini baholovchi testlarning barqarorlik va axborotlilik omili**

| T/r | Ko‘rsatkichlar | Barqarorligi | Axborotlilik omili |
|---|---|---|---|
| 1 | 30 m ga yugurish (s) | 0,912 | 0,598 |
| 2 | Turnikda tortilish (marta) | 0,927 | 0,731 |
| 3 | Yotgan holatda qo‘llarni bukib-ëzish (marta) | 0,347 | 0,721 |
| 4 | Brusda qo‘llarni bukib-ëzish (marta) | 0,616 | 0,524 |
| 5 | Teng vaznli sherik bilan o‘tirib-turish (marta) | 0,754 | 0,498 |
| 6 | Gimnastika devorida osilgan holda oëqlarni 90$^0$ gacha ko‘tarish (marta) | 0,907 | 0,651 |
| 7 | Parallel o‘rindiqda tik turib, teng vazndagi sherikni ko‘tarib tushirish (marta) | 0,376 | 0,408 |
| 8 | Oëqlar ërdamisiz arqonga ko‘tarilish, 4 m.(s) | 0,734 | 0,508 |
| 9 | Turgan joydan uzunlikka sakrash (sm) | 0,691 | 0,597 |
| 10 | Turgan joydan balandlikka sakrash (sm) | 0,554 | 0,347 |
| 11 | To‘ldirma to‘pni bosh ustidan oldinga otish (3 kg) (m) | 0,437 | 0,517 |
| 12 | To‘ldirma to‘pni orqaga otish (3 kg) (m) | 0,911 | 0,727 |
| 13 | Kurakda ëtgan holda tanani egish,20 s (marta) | 0,718 | 0,521 |
| 14 | 3000 m. masofaga yugurish (m, s) | 0,511 | 0,608 |
| 15 | Mokisimon yugurish, 3x10 m(s) | 0,918 | 0,641 |
| 16 | Beldan oshirib tashlashlar, 10 marta (s) | 0,695 | 0,545 |
| 17 | Ko‘prik holatda bosh atrofida aylanishlar: 5 - chapga, 5 - o‘ngga (s), | 0,601 | 0,607 |
| 18 | Ko‘prik holatda bosh atrofida aylanishlar: 10 marta (s) | 0,607 | 0,718 |
| 19 | Elkadan oshirib tashlashlar,10 marta (s) | 0,719 | 0,711 |
| 20 | Bordor usulida manekenni 10 marta tashlash (s) | 0,476 | 0,702 |

2- jadvaldan ko‘rinib turibdiki, testlar ishonchliligi 20 tadan 9 tada-yuqori korrelyaцiya koэffiцientlari (0,7-0,9) va 7 tada - korrelyaцiya koэffiцientining o‘rtacha qiymati (0,5-0,7). Bu shundan dalolatki, asosiy testlar bajarilish holati bo‘yicha ishonarli va baholash tizimini ishlab chiqishda foydalanish mumkin. 2-jadvaldagi natijalarni tahlil qilish uchun quyidagi ko‘rsatkichlar aniqlandi: 6 ta yuqori korrelyaцiya koэffiцienti (0,7-0,9) va 10 ta chegara (0,5-0,7) ichida bo‘ldi, bu o‘rtacha korrelyaцiya koэffiцientidan guvohlik beradi. Axborot testlari, shuningdek, sinash testlari kabi, kurashchilarning jismoniy sog‘lig‘ini aniqlash uchun ham ishlatilishi mumkinligini ko‘rsatdi.

Malakali kurashchilarning UJT va MJT integral ko‘rsatkichlarini aniqlash uchun 4-jadval ishlab chiqilgan, bu maxsus jismoniy tayyorgarlikning barcha 20 ta testlari uchun



